**Leenjii abbaa koochoo lamaa ergammotaaf kennuu 1**

**01. Lubbuu Haaraa gara waldaa kiristiyaanaatti fiduuf wangeela lallabamu**

1.Lallaba wangeelaa

1)Mul'ata walga'ii banaa

Walga'ii banaa jechuun namoota 3-4tti walitti qabuudhaan lubbuuwan haaraa gara waldaa kiristianaatti fiduudha. Macaafni kun waa'ee walga;ii banamaa ibsa.

2)Hojii walga'ii banamaa 1

Walga'ii banamaan turban 12 gurmu xiqoo namoota 3-4tti qabuu wajjin wlga'ii godhamuun, namoota haaraa afeeranii gara iddoo walga'ii banamaan itti geggeeffamu mana waldaatti fiduu dha. Macaafni kun waa'ee walga;ii banamaa ibsa.

3) Hojii walga'ii banamaa 2

Walga'ii banamaan mala Gooftа Yesusii fi ergamaan Phaawwulos wangeela ittiin lallabanii dha. Macaafni kun walga'ii banamaa itti fufuudhaan gargaarsa walga'ii banamaa akkaataa itti geggeessan kan ibsuu dha.

4) Macaafa Walga'ii banamaa guddisuu dha.

Ibsa Karoora Waa'ee walga'ii banamaa turban 12 kennuu.

Kan Barreesse:Sung Gon

Afaan Oromootti Kan furgaase B/tuu

Surraatuu Tusgurii.

.

**<u>*Mala koochoowwan lamaa walgaiii banamaadhaan bartoota godhan*.</u>**

**<u>1.Lallaba wangeelaa</u>**

1)Mul'ata walga'ii banamaa.

Hojiin Walga'ii banamaan namoota haaraa 3-4tti gurmeessanii gara waldaa kiristiyaanaatti fiduu dha. Mcaafni kun mula'ta waa'ee walga'ii banamaa kan ibsuu dha.

2)Walga'ii banama 1

Walga'ii banamaan torban 12 gurmuu xiqqoo wajjin, namoota 3-4 wajjin walga'ii lallabaa godhamuu dha. Nammota haaraa afeeranii gara iddoo walga'ii banamaan itti geggeeffamu mana waldaatti fiduu dha. Macaafni kun waa'ee walga;ii banamaa kan ibsuu dha

3)Walga'ii banama 2

Walga'ii banamaan mala Gooftaa Yesusii fi Ergamaan Phaawulos itti fayyadamanii dha. Macaafni kun walga'ii banamaa itti fufuun gargaarasa banamaa akkaataa itti geggeessan kan ibsuu dha.

4)Macaafa walga'ii banamaa ittiin guddisan

Karoora Waa'ee walga'ii banamaa torban 12 f godhamu ibsuu.

**2.Lubbuu haara gara waldaa kirstianaa fiduu if dhaabuu**

1)Nama haaraaadhaaf barumsa tajaajilaa kennuu

Nammoota(maatii) gara waldaa kiristiyaanaa dhufan akka isaan amantiitti cimaniif gargaaruu.

2.Macaafa waa'ee tajaajila maatii ibsu.

Macaafni kuni Maatii haaraan gara waldaa kiristiyaanaa yamuu dhufan amantiitti akka ciman kan ittiin barsiifamanii dha

**3.Shaakala gochuu.**

1) Walga'ii hafuuraa guddaa foonii fi hafuura fayyisu

Macaafi Kun Kan inni barsiisuu, ayyaana waaqayyoo fudhachuu qofaa utuu hin ta'in, yaadaan muddamuu, cubbuu fi rakkoo gudguddaa qoree ilaala, humna fayyisuu hafuura qulqullus kan agrsiisuu dha.

2) Shaakala gmmachuu.

Macaafi Kun Amantiin keenya akka guddatu macaafa gargaaruu dha

3) Shaakala gammachuu macaafa mul'isu.

Macaafi Kun Waldootiin Kiristiyanaa amantii isa duraatiin mala ittiin geeddaraman gargar- baasee kan ibsuu dha.

4) Kennaa ayyaanaa siif kennameen hojechuu.

Kiristiyaanoti kennaa ayyaanaa isaaniif kennameen akka hojjetaniif macaafa qopheessuu dha.

5) Waldootiin kiristiyaana waa'ee kennaa ayyaanaa ibsan jiru garuu kennaa ayyaanaa gargar baasanii kan itti hinfayyadamne jiru.Waldaan nagaa ta'e kennaaa ayyaanaa kennaameefitt beekee itti fayyadama.Macaafi kun waa'ee kennaa ayyaanaa kana ibsa.

**4.Sadarkaa Leenjii barattummaa 1**

1) Jireenya barattummaa

Barattooti Gooftaa yesus waame abboomamuu, amanamummaa akka qaban macaafni kun ni barsiisa Shaakala walga'ii banamaa sadarkaa 1ffaa macaafa barsiisuu dha

2) Jireenya barattummaa macaafa mul'isuu dha

Namni amanamaan dhalachuu isaa utuu hinta'in guddachuu isaati.

Macaafi kun barattummaadhaaf waamamanii jireenya barattummaa akka jiraatan,hafuura abboomamuu,hafuura qulqulludhaan guutamanii itti jiraachuu macaafa barsiisuu dha

3) Waa'ee namoota kanbiraaf kadhachuu.

Namoota kan biraaf akka kadhatanii fi akka dhugaa baa'niif macaafni kun ni gargaara.

4) Waa'ee namoota kan biraaf kadhachuu

Kiristiyanni dhugaan handhuura kadhataati.Macaafni kun waa'ee deebii kadhataa waaqayyo nama shakalsiisu kan nama barsiisuu dha.

5.Loltuu leenjisuu sadarkaa 2

1) Jireenya loltuu 1

Macaafni kun Loltuu Gooftaa Yesuus amanamaa leenjisuu sadrkaa Yuniversitii 2 macaafa shaakalsiisuu dha.

2) Jireenya loltuu 2

Geggeessaa hafuura qulqulluutiin sadarkaa 2ffaa macaafa shaakalaa
3) Macaafa jireenya miseensotaa ibsu
Dhuga ba'umsa jireenyaatiin leenjisuu macaafa barsiisuu dha
4) Geggeessaa gurmuu
Waamichi Waaqayyoo ba'aa miti Eebba malee.
Geggeessaaan gurmuu waamicha isaa akka beekuu fi akka ajajamu macaaafa basiisuu dha.
6.Warra kan biraa ammas barattoota gochuu Sadarkaa 3 ffaa
1) Jireenya warra kan biraa barattoota gochuu.1
Macaafni kun abboomii Gooftaan keenya Yesus ,"Warra hin amanin bartoota koo godhaa" jedhe gara kutannaadhaan biyaa lafaa irra fudhatanii naanna'uu barsiisa
2) Jireenya Warra kan biraa barattoota gochuu sadarkaa 2
Ijji gurmuu inni dhugaan gurmuu kan biraa uumuu danda'uu dha.Gurmuu isa haaraadhaaf geggeessaa kan biraa kennuu dha.
Macaafni kun macaafa barattummaa sadarkaa 3ffaa dha
3. Jireenya warra kan bieraa barattoota gochuu
Macaafni kun akka waldaa kiristiyaanaa ishee bara kakuu haaraatti barattoota leenjisuu kan barsiisuu dha.
4) Mul'ata misiyoonummaa
Mul'ati Misiyoonummaa barattoota barsiisanii dubbii waaqayyoo biyya lafaa hundumaan akka ga'aniif bobbaasuu dha .Macaafni kun isa kana barsiisa.
5) Macaafa waa'ee mul'at misiyoonummaa ibsu
Barbaachisummaa misiyoonummaa sadarkaa biyya lafaatti,ergaa isaanii, karoora isaanii fi mul'ata isaanii macaafa mala salpaadhaan ibsuu dha.

**Macaafa Tokkoffaa**

**Lubbuu haaraa gara mana Gooftaatti fiduu**

**Hjii walga'ii banamaa(open cell)**

**Kan barreesse (Song Gon Kim)**

**Ibsa**

Song Gon Kim Hojjetaa Wangeelaa(pstor) Waldaa Kiristiyaanaa Koriyaa Kibbaa yamammuu ta’u,namoota hundumaa duratti namoota barattoota gochuuf nama mula’ata qabu kan ta’ee fi waldaa Waaqayyoo ijaaruudhaaf mul’ata isaa fiixaan baafachuuf kan ka’e nama Waldaa kiristiyaanaa Bezaa wajjin hojjetuudha.Waldaan Kiristiyaanaa Bezaa biyya lafaa irratti tokkoffaadha,namni kun biyyoota 40 keessatti mala seerakoochoo lamaan barattoota leenjisuu jedhamuun misiyoonota leenjisaa jira.Malli akkasitti barattoota gochuu wangeelli salphaatti biyya lafaa akka ga’u gochuuf gargaara.

**Ittiin lixa**

Walga’ii banamaan akka raacitii fi ija sanaaficaa salphaatti naannoo tokko qabachuu kandandeessisu hojii wangeelaa ti. Walga’iin kun namoota hin amanne attamitti argatanii gara waldaa kiristiyaanaatti akka fidan kan agrsiisu hojii wangeelaati.Seerri Wlaga’ii banamaa Mala Gooftaa Yesus Kiristoosii fi(Matt.28:-18-20) Ergamaan Phaawuloos kan itti fayyadamanii dha (H.E.18:-14;18:-1-3);Walga’ii banamaan hundumtuu gara Gooftaa akka dhufan gochuu dha. Walga’iin kun jireenya kan gargaaruu dha.Hojii kana kiristiyaanonni baayy’een akka hin hojetin barreesaan kun ni mul’isa.Walddootiin kiristiyaanaa akkasii akka Kuufama bishaaniiti.Sababni isaas bishaanni hin yaane yeroo murtaa’aa booda ni goga.Kanaaf Waldaan kiristiyaanaa lubbuwwan haaraa gara Gooftaa hin fiddu yoo ta’e ni gogdi.

Bara durii kaka’umsa hafuuraa guddaa qabaataa kan turan byootiin Amerikaa fi Awuropaa,yeroo ammaa manneetiin sagadaa isaanii Masgiida Islaamaa fi mana dhugaatii ta’eera.Nuti garuu wangeela lallabuudhaaf bara dhumaatti namoota dhumaamaati.Mul’ata isa dhumaa kana Waldaan kiristiyaanaa Koriyaa kibbaa kan hojjettu yammuu ta’u,Waldootiin kiristiyaanaa Ityoophiaa yaada kana fudhatanii ittiin hojjechuutu irraa eegama.

Bara Waldootii kakuu haaraa isa jalqabaa Kiristiyaannoni yertuun namoota biyya Roommaa Wangeelaan mo’an.Kiristiyanni Chainaa Kuma 400,000-500,000 ga’an komunistii booda Billiyoona tokko ga’aniiru.Sababi isaas yeroo sana kiristiyaanonni waldaa dhaqanii waaqeffachuun dhorkaa waan ta’eef olla ollaadhaan ta’anii walga’ii banamaatti waan fayyadamaniifii dha.

Anumti iyyuu walga’ii banamaadhaan gara gooftaa waanan dhufeef bu’aa walga’ii banamaati.

Atis kaayyoo kana hordofuudhaaf kadhachuu sibarbaachisa.

**Baafata macaafichaa**

**<u>Boqonnaa tokko</u>**

**1.Walga'ii banamaa jechuun gurmuu xinnoo namoota 3-4tiin wangeela dhugaa ba'uu jechuu dha.**

- **Hojii E.19:-8-10**

8. Phaawulos immoo hmma ji'a sadiitti mana sagadaa wrra Yihdootaatti deddeebi'ee,ija jabinaan barsiise;yeroo kanattis wajjin dudubbachaa akka isaan amansiisufis waa'ee mootummaa Waaqayyoo hubachiisaa ture *.
9. Isaan keessaa kaan garuu mata jabeeyyii waan turaniif,namoota sana keessatti barsiisa karaa kristinyaanaa irratti waan hamaa ni dubbtu turan malee, hin amanne. Akkasitti Phaawulos warra amanan of duukaa fudhatee jara sana keessaa ba'e;guyyaa guyyaatti mana barumsaa Xiraanos keessatti warra amantootaa wajjin dudubbachaa ture*.
10. Kunis akka waggaa lamaa itti fufnaan,namoonni kutaa biyya Asiyaa keessa jiraatan hundi nuu Yihudoonni fi Griikonni dubbii gooftaa ni dhaga'an.

Yeroo ammaa,Siyaasa,misoomaa fi aadaa mo'anii hojii wangeelaa hojjechuu jechuun maal jechuu dha. Waldaan kiristiyaanaa ishee kakuu haaraan attamitti Roomaa wangeelaan mo'uu dandeesse?
Chinaan biyyaa kommunistii taatee utuu jirtuu kiristiyaanota kuma dhibba afurii hanga kuma dhibba shaniitt qabaattee utuma kiristiyaanota sana irra rakkoon ga'uu attamitti kiristiyaanota Biliiyoonii tokkootti qabaachuu dandeesse?
Akkuma Gooftaa Yesus dubbate akka ija sanaaficaa ishee xinnoo fi akka raacitii ishee xinnoo bukoo baayy'ee bukeessituu gurmuu xinnoodhaan wangeela bal'isuun ni danda'ama.
Nuti immoo gara waldaa kiristiyaanaa ishee kakuu haaraa jalqabaaatti namoota gara Gooftaatti deebisuutu nurra jira.
Ibsa:-Nama jijjiiruu kan danda'u dubbii Waaqayyoo tii fi kadhannaa gargaarsa hafuura qulqulluutiin kadhatamu qofaa dha.
Afaan keenyaan yoo dhugaa ba'uudhaabaanne illee jireenyi keenya fakkeenya gaarii namootaf taanaan namooti nu ilaalanii gara Gooftaatti deebi'uu ni danda'u.
1.Hojii Waaqayyoo hojii xinnoodhaan jalqabuu barbaachisa.kana jechun maal jechuu akka ta'e macaafa qulqulluu keessaa erga argattee booda barreessi

1.Akka **<u>sanyii</u>** facaasuuti ;Imimaaniin sanyicha facaasanii gammachuudhaan haammatan.

- Maatee.13:-2-9

2.Tuuti sonaan guddaan isa biratti walitti qabamnaan,bidiruu tokko yaabbatee barsiisuudhaaf taa'e;namoonni hundinuu immo qarqara ciisa bishanichaa in dhaabatu turan*.
3.Yesus fakkeenya garaa garaatiin waan baayy'ee isaanitti himuutti ka'e;"Kunoo namichi tokko sanyii facaasuudhaaf ba'e.
4.Inni utuu facaasuu kaan karaa bukkee bu'an simbirroonni immoo dhufanii funaananii nyaatan.
5.Kaan immoo lafa dhagaa ,lafa biyyoo baayy'ee hinqabne irra bu'an;lafti isaan irraa bu'ani biyyoo gadi fagoo waan hin dafanii biqilan.
6.Yommuu aduun itti baate gruu in coollagan;hidda gadi fagoo waan hinqabneefis in gogan.
7.Kaan qoraattii keessa bu'an;qoraattonnis guddatanii isaan hudhan.
8.Kaan garuu biyyoo gaarii irra bu'anii ija godhatan,ijii isaaniis kaan dacha dhibba,kaan dacha jaatama,Kaan dacha soddoma ta'e.
9.Namni gurra qabu hadhaggeeffatu !" jedhe*.

2)Sanyiin gaariin namootaan facaafama: kana jechuun hojiin wangeelaa ballaa ta'uu isaa agarsiisa.

- Maate.13:-24-30

24.Yesus ammo fakkeenya biraa tokko isaanitti hime,"Mootummaan waaqaa nama sanyii gaarii qotiisa isaatti facaafateetti in fakkeeffama.
25.Yeroo namni rafuttis diinni namichaa dhufee,inkirdaada qamadii keessa facaasee sokke.
26.Midhaanichii guddatee ija erga godhatee booddee,inkirdaadichis immooo mul'ate,
27.Kana irratti hojjetoonni abbaa warraatti dhi'aatanii, 'Gooftaa,sanyii gaarii qotiisa keetti facaafte mitii? Inkirdaada immoo eessaa godhate ree?' jedhaniin.
28. Inni immoo 'nama diina koo ta'etu kana godhe' jedhee isaaniif;indeebise; yommus hojetoonni , 'Nuyi dhaqnee akka isa aramnu barbaaddaa ree?' Jedhaniin .
29.Abbaan qotiisischaa garuu ,'Lakkii inkirdaada utuu aramtanii isaa wajjin qamadii akka hinbuqqifnetti ,dhiisaa !
30.Hamma yeroo midhaan sassaabamuutti lachuu walumaa wajjin haa guddatan.Yeroo midhaan sassaabamutti warri sassaaban,dura inkirdaadicha bubuqisanii akka gubamuuf bissiibissiitti akka hidhan qamadicha garuu gombisaa kootti akka anaaf sassaabaniif ittan himadha'jedhee isaaniif deebise"jedhe*.

3)Akka hojii ija sanaaficaati.Waldaan kiristiyaanaa namoota jireenya hafuuraatiin iddoo gara gaariitti fidduudha.

- **Maate 13:-31-32**

31.Yesus itti fufee fakkeenya kanbiraa tokko isaanitti hime;Mootummaa waaqaa ija sanaaficaa namni fuudhee qotiisa keessa facaase fakkaaata.
32.Ijii sanaaaficaa hundumaa irra xinnayyoodha,Yammuu guddatu garu biqila hundumaa irra caalee muka ta'e,simbirroonni dhufaniidamee isaa irratti mannee in ijaarratu"jedhe*.

4)Mootummaan waaqaa akka raacitiisalphaatti hojjetaa wangeelaagochuu yommuu ta'uu warra kan biraa immoo bartoota gochuu jechuudha.

- **Maate.13:-33**

33.Yesus ammas "mootummaan waaqaa raacitii dubartiinfuutee daakuu safrtuu sdiin maktee,raacitichis hunduma isaa bukeessu fakkaata"jedhee fakkeenya kan biraa tokko isaanitti in dubbate.

5)**Galmee** dhokattee akka waan barbaadanii argachuuti.Wangeela jechuun galmee jechuudha.Walga'ii banamaa jechuun hjii wangeelaa kan agarsiisuudha.Hjiin kana caalu hin jiru.

- **Maate.13:-44**

44.Yommus Yesus,"Mootummaan waaqaa qabeenya lafa qotiissa keessa dhokfame fkkaata; namni tokko qabeenya kana argee deebisee erga dhoksee booddee, gmmachuu irraa kan ka'e dhaqee waan qabu hundumaa gurguree lafa qotiisaa sana bitate*.

6)Mootummaan waaqaa naggaadee **callee** garii argachuudhaaf barbaadutti fakkeeffama. Meetii gaariin hojii gaariitti fakkeeffama.

Hojii walga’ii banamaa hojjechuuf olloota, hojjetoota waajjiraa,  manneetii brmootaa fi iddoowwan bashannanaa…kana kan fakkaatu salphaatti namoota gaggaarii bakka itti argannuudha,

- **Maate.13:-45**

45.Mootummaan waaqaa ammas naggaadee callee babba’eessa barbaaddu fakkaata.

7)   Hojiin Mootummaa Waaqaa **<u>kiyyoo</u>** galaanatti darbatamtee qomoo qurxummii addaa addaa walitti qabdu fakkaata.
magaalaatti kiyyoo baayy’ee darrbachuudhaan akka qurxummii namoota baayy’ee gara Gooftaatti fiduun in danda’ama. Kiyyoo jechuun walga’ii banamaa jechuudha. Qurxummii jechuun namoota biyya lafaa warra hin amannee jechuudha. Waaqayyo namoota kanaaf mala walga’ii banamaa kenneera. Namoota warra filate walga’ii banamaa akka lallabaniif isaan erge.

- **Mate.13:47-50**

47.Yesus itti fufee,”Mootummaan waaqaa kiyyoo galaanatti darbatamee akaakuu qurxummii hundumaa walitti qabe fakkaata*.
48.Kiyyichis guunnaan ,qurxummi-qabduun gara qarqara bishaaniitti isa harkisani, taa’anii qurxummii isa gaggaarii qdaa isaaniitti naqanii isa gaggadhee immoo gaggatan.
49.Yeroodhuma biyya lafaattis akkasuma in ta’a; ergamoonni Waaqayyoo b’anii warra hamoota warra qajeelotattii gargar in baasu*.
50.Warra hamoota boolla ibiddaatti in darbatu; achitti boo’ichii fi ilkaan qaruun isaan irra ni ga’a”jedhe*.

**<u>2.Gurmuu xinnoodhaan namoota haaraa gara Gooftaa fiduun karoora macaafa qulqulluu akka ta’e kutaalee kanatti aanan irraa ilaali.</u>**
 1)Karoora Yesuus gurmuu xinnoodhaan hojjechuuf karoorfate
a)Yesuus Ergamoota**<u>12n</u>** waame.
Yesuus qurxummi qabdoota namoota barsiisanii akka qaban godhe.
next

- **Maat.4:-18-22 Dubbisaa**

18 Yesus ciisa bishaan galiilaa bukkee utuu deddeebiuu obbolaa lamaan simoon isa phexros jedhamuu finii bishaanitti obboleessa isaa kiyyoo isaanii bishaanitti darbachuutti jiru iyyuu arge; isaan qurxummi-qabduu turan.
19 yesusis, na duukaa bu’aa! anis nama kan walitti qabdan isin nan godhadha!” isaanin gedhe.
20 achu-maan isaan kiyyoota isaani achittidhiisanii isa duukaa bu’aa! an.
21 inni achii adeemee obbolaa kan biraa lama, yaa-qoobii fi yohannisin ilmaan zabdewos, abbaa isaanii zabdewosii wajjin bidi-ruu isaanii  zabdewosii wajjin bidi-ruu isaanii keessatti  kiyyoota isaanii utuu tottolfatanii argee,isaan in waa-me.
22 achumaanis bidiruu isaanii,ab-baa isaaniis dhiisanii isa duukaa in bu’an.

b.Yesuus gara Waaqaatti utuu ol hin ba’in fuula dura iddoo baayy’eetti **<u>wangeela ni lallabe, ni barsiise, ni fayyise.</u>**
  Isa inni barsiise kana bartoonni isaas akkasuma akka barsiisaniif isaanitti kenne.

- **Maat.4:-23-25  Dubbisaa**

23 yesusis guutummaa galiilaa keesa naanna'ee manneen sagadaa isaanii keessatti barsiisaa, wangeela mootumma waaqayyoo lallaba a, na-mootas dhukkubaa fi dhibee hundu-maatti fayyisaa ture.
24 oduun isaas sooriyaa hundumaatti dhaga'ame; yommus namoonni dhukkubanama kuffisu kan du'es hundumaa gara isaatti fidan; innis isaan in fayyise.
25 kana irratti tuuti sonaan guddaan kutaa biyya galiilaatii mandaroota kurnanii, yerusaalemii kutta biyya yihudaatii, yordaanos gamaas isa duu-kaa in bu'an.

c)Yeroo tokkotti shaakaluun hindanda'amu.Yesuus bartoota isaa wajjin waggaa sadii fi walakkaa **<u>lallabaa, barsiisaa, fayyisaa</u>** tureera. Kanaaf isaanii wajjin turuu isaa kanaan muuxannoo isaa isaaniif hireera. Waggaa tokkoof wangeela lallabaa, barsiisaa, dhukkubsatoota fayyisaa tureera.

- **Maar.1:-14-20 Dubbisaa**

14 yohannis cuuphaan mana hi-dhaatti dabarfamee erga kennamee boodee, yesus kutaa biyya galiilaa dhufee wangeela waaqayoo lallabe.
15 "barichi raawwatameera,mootum-maan waaqayyoos dhi'aateera ,yaada garaa geddaradhaa wangeelatti ama-naa!" jedhe.
16 yesus ciisa bishaan galiilaa bukkee utuu darbuu, simoonii fi indrii-yaasin obboleessa simoon kiyoo isaa-nii bishaanichatti utuu darbatanii arge; isaan qurxummi-qabduu turan.
17 yesus immoo, "na duukaa kottaa! anis nama kan walitti qabdan isinan godhadha" isaaniin jedhe.
18 isaan achumaan kiy- yoota isaanii achitti dhiisanii, isa duu-kaa in bu'an .
19 yesus takka adeemee, yaaqoobii fi yohannisin ilmaan zab-dewos, bidiruu isaanii keessa taa'anii kiyyoota isaanii utuu tottolfatanii arge.
20 inni achumaan isaan waame; isaanis abbaa isaanii zabdewosin hojjetootaa wajjin bidiruu keessatti dhiisanii, ye-sus duukaa bu'an.

d)Yesuus ergamoota 12n waamee gurmuu xixinnoo namoota (3-4tti) wangeela akka barsiisaniif lama lama godhee namoota gidduutti isaan erge. Kanaaf namoota 12 gadi kan ta'an gurmuu xixinnoo walitti qabuun indanda'ama.

- **Maat.10:-1 Dubbisaa**

1 yesus bartoota isaa kudha la-xuraa'ota akka baasaniif dhukkubaa fidhibee hundumaas akka fayyisaniif aboo isaaniif kenne.

e)Yesuus namoota **<u>70</u>** filee hojii wangeelaatiif gara gandaatti kan erge keessaa namooti lama hafanii gandichatti wangeela lallaban.

- **Luq.10:-1 Dubbisaa**

1 kana booddee immoo goofti-chi kan biraa namoota torbaata- mii lama4 mul'inatti hojjiidhaaf kennee,gara mandaraa fi iddoo inni ofii dha-quuf jiru hundumaatti lama lamaan of dura isaan erge * .

f)Yesuus **<u>lama yokiin sadii</u>** ta'anii maqaa koootiin kan walitti qabaman gidduutti nan argama jedha.

- **Maat.18:-20 Dubbisaa**

20 iddoo na-moonni lama yookiis sadii maqaa koo-tiin walitti qabamanitti, ani achitti isaan gidduutti nan argama"jedhe * .

g)Yesuus bartoota 12 keessaa namoota **sadii** addaan baasee kadhannaadhaaf waame(Pheexiroos,Yohaanis,Indiriyaas)

- **Yoh.1:-40 Dubbisaa**

40 bartoota lamaan dubii yohan-nis dhaga'anii , yesus duukaa bu'an keessaa, inni tokko indriiyaas obbo- leessa simoon phexros ture

h)Yesuus ergamoota **12n** akka ofii isaatiitti aboo isaanii kenne.

- **Maar.3:-13-15 Dubbisaa**

13 yesus gara gaaraatti ol ba'ee warra barbaades ofitti waame isaanis gara isaa dhufan.
14 isaa wajjin akka turaniif wangeela lallabuufis akka isaan erguuf,namoota kudha lama bartoota godhate; (isaan kana warriinni "ergamoota" jedhee immoo waa-me).
15 hafuurota hamoota baasuufis aboo akka isaan qabaatan godhe

i)Yesuus,bartooti isaa **iddoo hundumaa** dhaqanii wangeela akka barsiisan isaan abboome.

- **Maat.28:-18-20 Dubbisaa.**

18 yesus immoo gara isaaniitti dhi'aatee, "gooftummaan hundinuu waaqa irratti lafa irrattis anaaf kennameera * .
19 egaa dhaqaa, maqaa abbaatii fi ilmaatti kan hafuura qulqulluuttis isaan cuuphuudhaan saba hundumaa bartoota koo godhaa * !
20 waanan isin abboome hundumaa ee-guu isaan barsiisaa! kunoo,ani immoo hamma dhuma baraatti guyyaa hundu-maa isinii wajjin nan jira" isaaniin jedhe * .

2)Karoora Phaawuloos gurmuu xinnodhaan hojii wangeelaa hojjechuuf baafate.

a)Yeroo jalqabaaf Waldaa kiristiyaanaa ishee kakuu haaraatti gurmuu xinnoodhaan Misiyoonii kan ergan Waldaa kiristiyaanaa Antsookiyaatti;Isaanis **Phaawuloosii fi Barnaabaasiin** hojii Misiyoonummatiif addaan erga baasanii booda kadhataniifii hojii wangeelaaf isaan ergan.

- **Ho.E.13:-3 Dubbisaa**

**3** yommus itti dabalanii soo-manii erga kadhatanii booddee warri hafan harka isaanii mataa jara lamaan irra kaa'anii, hojichaaf isaan ergan *

b)Yeroo hundumaa **gurmuu xinnoon** hojii wangeelaaf handhuura.(**Ximootiwos)**

- **Ho.E.16:-1-3 Dubbisaa.**

1 phaawulos karaa isaa itti fu-fee mandara derbee dhaqee mandara lisxiraattis darbe. achi im-moo ximotewos kan jedhamu dargag-geessi amane tokko ture; haati isaa yihudii wangeelatti amantee dha, ab-baan isaa immoo griikii dha * .
2 ximo- tewos amantoota lisxiraadhaa fi iqo-niiyum jiran biratti maqaa gaarii qabature.
3 phaawulos akka ximotewos isa duukaa adeemu barbaadee dhagna isa qabsiise. kana gochuun isaas, yihu-doonni naannoo sana jiraatan hundinuu abbaan isaa nama griikii ta'uu isaa beeku waan turaniif * .

c)**Phaawuloos** gurmuu xinnoodhaan hojiin wangeelaa akka hojjetamu caqase.

- **Ho.E.17:-1-3 Dubbisaa.**

1 mandaroota amfiipholiisii fi apholonyaa darbaniis, gara mandara tasaloniiqee, iddoo manni sagadaa warra yihudootaa ture dhu-fan * .
2 akkuma amala isaas phaawu- los mana sgadaa sanatti ol lixee, sanbata sadiis dubbii macaafa qulqul-luu isaaniin dudubbachaa ture * .
3 achumanan dubbicha isaanii ibsaa, masiihiin dhiphachuun warra du'an keessaas ka'uun, isaaf in ta'a akka ture, macaaficha keessaa dhugaa itti baase. akkasumas, "yesus inni aniisinitti labsu kun immoo, kristos ma-siihicha" in jedhaan ture * .

d. tajaajiloonni wangeelaa gurmuu xinnaadhaan hojiin wangeelaa akka hojjetamu beekanii gurmuu xixinnaa ni ijaaru.
Fkn. (Phaawulos: Aqilaa fi Phirsaaqilaa)
**Hoj.Erg. 18:1-4**
1 kana booddee phaawulos man-dara ateenaa dhiisee adeemee, gara mandara qorontos dhaqe * .
2 achittis yihudii biyya phonoxositti dha-late, maqaan isaa aqiilaa jedhamu tok-koo wajjin wal arge. klaawudiiyos moo-tichi warra roomaa, yihudii kan ta'e hundinuu mandara roomaa keessaa ak-ka ba, uuf abboomnaan namichi kun dhi'oo haadha manaa isaa phrisqiilaa wajjin biyya ixaaliyaatii dhufe; phaawu-los immoo isaan bira dhaqe * .
3 hojiin isaanii tokko waan ta'eefis isaan bira taa'ee hojjete; hojiin isaaniis dunkaana hodhuu ture * .
4 sanbata sanbata immoo mana sagadaa yihudootaa dhaqee, yihu-dootaa fi griikota amansiisuudhaaf isaa-nii wajjin dubbate.

namoonni gurmuu xinnaadhaan hojii wangeelaa hojjechuun hojii itti fufiinsa qabu akka hojjetan ni godha.
Isa dhaga'anii fi dhuga-ba'umsa dhaga'an namoota warra kan birraatti dabarsanii barsiisuu kan danda'an namoota amanamootti galfata ni kennu.
Namoonni kan dhugaa siif ba'anii fi ana irraa kan dhageesse dabarsanii warra kan birra akka barsiisaniif namoota amanamootti adaraa kenni.
**2Ximo 2:1-2**
1 ati immoo ilma ko! ayyaana isa kristos yesus nuuf kennutti jabaa-dhu * !
2 dhuga- baatota baay'ee duratti waan ana irraa dhageesse, namoota amanamoo warra kaan barsiisuufis ta'anitti hadaraa kenni * !
4.Amma gurmuu xixinnaadhaan wangeela lallabinnee namoota gara gooftaa akka fidnuuf sababa kan ta'e maal?
Kanatti fufee kan jiru kutaa macaafa qulqulluu keessaa dubbisi!

a.Waldootii kiristiyaanaa keessatti tajaajilli akkasii waan hin shaakalamneefii dha.
**Luq.9:37-43**
37 borumtaas gaaricha irraa yom-muu gad bu'an namoonni baay'een yesussii wajjin wal argan.
38 jarreen sana keessaa namni tokko sagalee isaa ol fuudhee, "yaa barsiisaa ilma koo tokkicha koo kana akka anaaf ilaaltuuf sin kadhaadha.
39 kunoo, hafuurri ha-maan mucaa koo ammaa amma qabee achumaan in caraansisa, lafaan dha'ee dhidhiitachiisee, hoomachas afaaniin baasee,rakkisee irra turee isa dhiisa.

40 isa akka baasaniif bartoota kee ka- dhadheen ture, isaan garuu hin dandee-nye" jedhe.
41 kana irratti yesus, "isin dhaloota hin amannee fi jajal'aa nana, hamma yoomiitti isinii wajjin jiraa-chuun anaaf ta'a? hamma yoomiittis ba'aa anatti taatu?" jedhee deebiseef; ergasii abbaa mucichaatiin, "ilma keeas fidi!" jedhe.
42 mucichi gara yesus dhufaa utuu jiruu, hafuurichi hamaan lafaan isa dha'ee dhidhiitachiise; ye-sus garuu hafuuricha hamaa sana ifa tee, mucicha fayyisee abbaa isaatiif galche.
43 humna waaqayyoo isa dan-da'aatti hundumti isaanii abjuu ta'an.

b.kiristiyaanonni walga'ii hafuura qabaachuu duwwaadhaan waan shaakalaniif. Gooftaa …………. hin fudhatan.

**Luq 5:1-11**

1 gaaf tokko yesus bishaan ciisaa genesaarex jedhamu bukkee in dhaabata ture; namoonii baay'een im-moo dubbii waaqayyoo isa irraa dha-ga'uudhaaf wal dhiibuudhaan isatti bu'an.
2 bidiruu lama qarqara bishaani-chaatti hidhamanii arge; qurxummi-qabduunis keessaa ba'anii kiyyoo isaa-nii in dhiqu turan.
3 bidiroota sana keessaa isa kan simoon yaabee, si-moonin bidruu isaa bishaanitti buusee, qarqara irraa xinnoo ishee jara gid-duutti akka butuuf gaafate; achumaan taa'ee, bidiricha irraa jara in barsiisa ture * .
4 dubbii isaa erga dhaabee bood-dee, simooniin "gara tuujjubichaatti hiiqi; qurxummii qabuudhaafis kiyyoo keessan darbadhaa! jedhe.
5 simoon immoo deebisee. "yaa barsiisaa edahalkan guutuu baay'ee itti dadhabne, homaas hin qabne amma garuu erga ati dubbattee dubbii keetiif jedhee kiy-yicha nan darbadha" jecheen * .
6 isaan kiyyoo isaanii yommuu darbatan, kiy-yoon isaanii hamma tarsa'uu ga'utti,qurxummii danuu qabatan * .
7 hiri-yoonni isaanii bidiruu biraa keessa kan turan dhufanii akka isaan garaaraniif hawwatan; isaanis dhufanii akka isaan gargaaraniif hawwatan; isaanis dhufaniifii, baay'ina qurxummii-dhaan guutan.
8 simoon phexros waan te'e kana yommuu arge, jilba yesusitti kufee, "yaa gooftaa sitti dhi'aachuun anaaf hin ta'u, ani nama cubbamaadha" jedhe.
9 simoonii fi isaa wajjin kan turan, hundinuu waa'ee qurxummii danuu qabuu isaaniitiif na'anii, dinqi-fatan.
10 yaaqoobii fi yohannis ilmaan zabdewos warri hojiidhaan hiriyoota simoon turan, dubbii kana akkuma warra kaanii raajeffatan . yesus yom-mus simooniin "hin sodaatin, si achi immoo nama kan walitti qabdu in taata" jedhe
11 bidiroota isaanii gara qarqaraatti erga baasanii booddee, hun-dumaa dhiisanii yesus duukaa bu'an * .

c.sababii gurmuu xinnaadhaan hojii mo'ichaa hin shaakalleef.

**Maat 4:19**

19 yesusis, "na duukaa bu'aa! anis nama kan walitti qabdan isin nan godhadha!" isaaniin jedhe.

d.anii fi isin utuu jireenyatti jirruu gooftaa arginee tajaajiluun nu irra jira.

**Maat. 10:5-14**

5 isaan kudha lamaan kana yesus ergee "karaa saba waaqayyoo warra hin ta'initti isin geessu irra hin gorinaa, mandara warra samaariyaa tokko illees hin lixinaa!

6 kanaa manna gara warra akka hoolotaa karaa irraa goranii mana israa'elii badanii dhaqaa * !
7 ak-kuma dhaqxaniinis 'mootummaan waaqaa dhi'aateera' jedhaa lallabaa * !
8 warra dhukkubsatoo fayyisaa, warra du'an kaasaa warra lamxaa'an qul-leessaa, hafuurota hamoota baasaa; ga-tii utuu itti hin basin fudhattan, isinis gatii utuu itti baasisin kennaa * !
9 adeemuudhaaf warqee, meetii yoo-kiis sibiila diimaa gadunfachuu hin barbaadinaa * ;
10 karaadhaaf korojoo, qomee lama, kophee ulees baachuu hin barbaadinaa; hojjetaan waan isa barbaachisu argachuun in ta'aaf *
11 mandara yookiis ganda kamitti illee yommuu galtan, nama ta'u barbaadaa, hamma iddoo sanaa adeentanitti isa bira turaa!
12 manichatti yeroo lixxanis nagaa dhi'eessaa.
13 manichi kanaaf kan male yoo ta'e nagaan keessan isa irra haa buufatu, garuu yoo isaaf hin malle ta'e nagaan keessan isiniif haa deebi'u *
14 eenyu illee yoo isin simuu dhaabaate, dubbii keessanis yoo-dha-ga'uu dhaabaate manicha sanaa yoo-kiis mandaricha sanaa yommuu baatan awwaara miilla keessan iraa dha-dha'adhaa * !

e. shaakala kana hojiidhaan argisiisuu barbaachisa.
Fkn. Ergamaan Phaawulosa " ani akkuman kiristoosiin fakkadhu isinis na fakkaadhaa!" jiedhee ofii isaa kirstoositti akka of fakkeesse, geggeessitoonni har'aa isa dhugaa ta'e fakkeenya Yesus fudhatanii, namootaaf fakkeenya ta'uudhaan, garaa gooftaatti akka fidan ni barbaachisa.

**Maat. 12:28-30**

28 ani garuu hafuura waa-qayyootiin hafuurota hamoota kanan baasu erga ta'ee mootummaan waa-qayyoo isin irratti dhufeera * .
29 "yookiis namicha jabaa sana duraan dursee yoo hidhe malee, atta-mitti namni mana nama jabaa tokkoo lixee mi'a isaa saamuu danda'a ree? erga isa saamuu danda'a * .
30 eenyu illee gara koo ta'uu dhaa-baate mormituu koo ti, akkasumas na gargaaree kan walitti hin qabne, in bittimsa * .

f. gurmuu xixinnaadhaan waa'ee wangeela Yesus kiristoos akka barsiifnuu fi lallabnnuf ija-jabina nuu kenna.

**Hoji. Er. 5:42**

42 ergamoonni guyyuma guy-yaatti mana qulqullummaatti, mana manattis, barsiisuudhaaf yesus. ma-siihii akka ta'e misraachoo himuutti gargar hin kunne * .

4.gurmuu xinnaadhaan (namoota 3-4) bu'aan wangeela namootatti lallabuu maal!
1.waa'ee lallaba wangeelaa gufuu baayyeen darbeera. Sodaan koos ni bada.
2.kennaa qabaniin gooftaa akka tajaajilan godha.
3.Miseensi gurmuu kadhannaa deggersa akka fudhatan ni godha. Hundumtuu akka kadhatan ni godha.
4.namootaa wajjin wangeela salphaatti akka lallaban ni godha.
5. wangeela dhugaa ba'uuf yoo kennaa hin qabanne iyyuu, kennaa addaa kan qaban wajjin ta'uudhaan hojii wangeelaa hojjechuun ni danda'ama. Kun immoo mala karaa lallaba wangeelaa lubbuu haaraa gara mana gooftaa fiduun akka itti fufu ni godha.
6.Lallaba wangeelaa itti fufuu.

7) lubbuu haaraa fi maatii isaa hundeessuu itti fufa.
Hirmaannaa. Gaaffiwwaan irraatti waliin dudubbadhaa!
Yeroo kophaakee wangeela lallabde sodaanii  fi rakkoon si irra ga'e yoo jiraate himi!
Yeroo gurmuu xinnaadhaan wangeela lallabde bu'aa argatte dubbadhu!

5.karaa gurmuu xinnaa namoota warra amananiif jaalala kiristoos attamitti akka shaalte erga dubbiftee booddee dubbadhu!

**Hoj.Erg. 2:43-47**

43 dinqii-nii fi milikkinni baay'een harka erga-mootaatiin in godhamu, namoonni hun-dinuus waaqayyoon in sodaatu turan * .
44 kan amanan hundinuu walii wajjin iddoodhuma tokko turan kan isaan qaban hundinuus qixxee ture * .
45 arad-daa isaaniitii fi qabeenya isaanii gur-guranii, horii isaas hundumaafuu,akka isa baraachisetti in hiru turan * .
46 guyyaa guyyaatti yaada tokkoon ma-na qulqullummaatti deddeebi 'anii, ma-numa mana isaaniittis buddeena cabsa-tanii, gammachuudhaan garaa qulqul-luudhaanis nyaata isaanii waliin ga'anii in nyaatu turan.
47 isaan waa-qayyoon in galateeffatan, saba hundu-maa durattis ayyaana argatan; gooftaa-nis guyyaa guyyaatti warra fayyan amantootatti in dabale * .

6.gurmuu xinnaadhaan lubbuu haaraatti wangeela lallabuuf abboommii gooftaa akka ta'e sagalee waaqayyoo keessa barbaadi!

1)  ergaa guddaa isa dhumaa fi abboommii guddaa dha.

**Maat. 28: 18-20**

18 yesus immoo gara isaaniitti dhi'aatee, "gooftummaan hundinuu waaqa irratti lafa irrattis anaaf kennameera * .
19 egaa dhaqaa, maqaa abbaatii fi ilmaatti, kan hafuura qulqulluuttis isaan cuuphuudhaan, saba hundumaa bartoota koo godhaa * !
20 waanan isin abboome hundumaa ee-guu isaan barsiisaa! kunoo, ani immoo hamma dhuma baraatti guyyaa hundu-maa isinii wajjin nan jira" isaaniin jedhe * .

2) tokkoo tokkoon kiristiyaanotaa  warra kaan ergamoota  yesuus akka goonu abboomamneerra.

**Maat. 13: 52**

52 Inni garuu, "ka-naaf barsiisaan seera durii mootummaa waaqaatiif bartuu ta'ee qopheeffame hundinuu abba manaa isa mana mi'a isaatii keessaa waan haaraa fi waan moofaa gad baasu fakkaata" jedhe.

3) ergamoonni warri namoota qaban murteessoo dha.

4) ergamoonni namoota  danda'eettii qaban Waan ta'aniif  tokko tokkoon fuudhanii hijii akka shaakalan gochuu barbaachisa.

**Hoj.Er. 15:22**

22 Namoonni yommus sagalee isaanii olfudhatanii , “kun sagalee” namaa miti sagalee waaqayyoo ti malee” jedhanii isa jajan * .

5) shaakala baayyee barbaachisan ergaa yesus kiristoos isa guddaa hojii irra oolchuu dha.

**Maar. 16:20**

20 Ergasii bartoonni dhaqanii iddoo halletti lallaban goof-taan immoo isaanii wajjin hojjete, dubbichas milikkitoota argamaniin in cimse *

6)walga’ii banamaa namoota 3-4tiin Karaa warra kan biraa ergamoota akka ta’aniif shaakalchisuu barbaachisa.

**Hoj.Er. 18: 4-5**

4 Sanbata sanbata immoo mana sagadaa yihudootaa dhaqee, yihu-dootaa fi griikota amansiisuudhaaf isaa-nii wajjin dubbate.

5 Siilaasii fi ximotewos biyya ma-qedooniyaatii erga qorontositti galanii phaawulos immoo kan biraa dhiisee dubbicha lallabuutti qabamee yesis masiihicha akka ta’e yihudootatti dhu-gaa ba’e *

Walitti qindoomina: boqonnaa kana keessaa waan haaraa hubatte jireenya kee wajjin wal bira qabee ilaaluu kan barbaadde barreessiitii hiriyoota keetti himi!

Karaa walga’ii banamaa namoota waamuu barbaadde lubbuu haaraa 7 maqaa isaanii barreessi!

Kadhata: namoota warra lubbuu haaraa 7 maqaa isaanii barreessite sana lapheen isaan akka gooftaa fudhatuuf yeroo hundumaa isaanii wajjin kadhachuun si irra jira.

**Boqonnaa 2**

Walga'ii banamaan karaa gurmuu xinnaa kadhannaadhaan wangeela dhugaa-ba'uu dha.

**Maat. 18:18-20**

18 "Ani dhuguman isiniin jedha; waanumti isin lafa irratti hiitan, waaqa irrattis hidhamaa in ta'a
waanumti isin lafa irratti hiiktan immoo, waaqa ir-rattis hiikamaa in ta'a *
19 Ammas isiniin nan jedha; isin keessaa namoonni lama biyya lafaa kana irratti waa'ee waan tokkootti
walii galanii yoo kadhatan abbaa kooisa waaqa irraa biraa wanti isaan ka-dhatan in kennamaaf * .
20 Iddoo na-moonni lama yookiis sadii maqaa koo-ttin walitti qabamanitti, ani achitti isaan gidduutti
nan argama" jedhe * .

Waraana addunyaa isa 1ffaa xiyyaaronni Jarmanii xiyyaara Ingilizii rukutee ture.
Sababiin isaa yeroo hundumaa xiyyaarri Jarmanii lama ta'anii rukutuuf ni dhufu. Xiyyaarri Ingilizii tokko taatee waan rukuttuuf salphaatti rukutamti.
Wanti kun macaafa qulqulluu keessaa seera keessa deebii boqonnaa 32:30 irratti " namni tokko attamitti nama kuma ari'ataa ture? Warri lamaaniis attamitti namoota kuma kudhan ari'ataa turan? " kan jedhu dubbisiitii jireenya isaanii wajjin wal bira qabi! Xiyyaaronni warra Ingilizii sun rukutuu danda'aniiruu? Rukuttaan rasaasa xiyyaara tokkoo kiilomeetirii 2.4 keessa lixee rukutuu ni danda'aa? Xiyyaaronni lama al tokkicha yoo dhukaasan, akka yaada kootti meetirii 2.4 si'a 2 meetirii 4.8 keessa diinota galan duwwaa waan balleessan natti fakkaata. Meetirii 240 keessa xiyaarota galan rukutee waan balleessu fakkaata.
Akka waraana Jaappanii fi Ameerikaan akka karoora waraanaa baafatan nus amantiidhaan sagalee Waaqayyoo kana hojii irra oolchuudhaan humna Waaqayyoo fi dinqii isaa shaakaluu qabna. Sagalee Waaqayyootti amanuudhaan garaa tokkoon iddoo tokkotti Waaqayyoon yoo kadhanne deebii kadhannaa keenyaa ni arganna.

Maalummaa meeshaa kadhannaa fi ogummaa hafuuraa karaa sagalee isaa attamitti arganna?

1)Kennaan Yesus kenne humna.

Lu. 9:1

2)Maqaa Yesusiin kadhachuun nu irra jira.

**Yoh. 14:14**

14 waanuma tokko isin maqaa kootiin kadhat-tan ani nan raawwadha" jedheen * .

3)karaa dhiiga Gooftaa Yesusqulqulloota ta'uu dandeenya.

**Ibi.10:19**

19 Egaa yaa obboloota ko! yesus dhiiga isaa nuuf dhangalaasuu isaatiin gara iddoo isa
hundumaa irra caalaa qulqulluutti galuudhaaf ija jabina qab-na * .

4)soomaa fi kadhannaadhaan waan kadhannu hundumaaf deebii Waaqayyo biraa argachuu ni dandeenya.

**Da. 9:13**

13 Akkuma seera mu-see keessatti caafametti wanti hamaan kun hundinuu nu irra ga'e; haa ta'u iyyuu malee, nuyi yakka keenyattii deebi'uudhaan, amanamummaa isaas qalbifachuudhaan, waaqayyo gooftaan keenya fuula ifaadhan akka nu ilaalu hin goonne * .
5)kadhannaan balbala mana waaqaa banuu akka danda'u nan arge.
**Maat. 16:19**
19 Ba-naa mootummaa waaqaa siifan kenna; waanumti ati lafa irratti hiite, waaqa irratti hidhamaa in ta'a; waanumti ati lafa irratti hiikte immoo waaqa irrattis hiikamaa in ta'a" jedhe * .

2.kadhannaan ogummaa hafuura qulqulluu ti. Kadhannaan attamitti hijii hojjeta?
1)yeroo kadhannu hafuurri qulqulluun Hojii ni hojjeta.
**Lu. 11:13**
13 Egaa isin hamoota taatanii utuu jirta-nii, ijoollee keessaniif kennaa gaarii kennuu erga beektanii abbaan keessan inni waaqa irraa immoo hammam isin caalaa warra isa kadhataniif hafuura qulqulluu kenna!" jedhe.

2)karaa humna hafuura qulqulluu ergamoonni Waaqayyoo dhufanii hojii gooftaa akka hojjetan ni godha.
**Ibi. 1:14**
14 Isaan kun hundinuu hafuurota hojii, warra fayyina argachuuf jiraniif hojjechuudhaaf ergaman mitii

3)yeroo kadhannu naannoon keenya geeddaramuu ni jalqaba.
**Ast. 4:14**
14 Mootuu ta'uun kee iyyuu yeroo akkasiitiif yaadame ta'a, maaltu beeka? yeroo akkasii kanatti ati callu-ma jettee yoo dhiifte immoo, yihudoo ta kan furuu fi hortee abbaa keetii garuu in dhumtu" jedhee Astee-ritti in dhaame * .

4) deebii kadhannaa keenyaaf nama ni erga. (Yeroo maatiin Qornewoos kadhatan ergamaan pheexirosiin kara hafuura qulqulluu ni erge.
**Hoj. Er. 10:1-19**
1 Namichi qorneelewos jedha-mu tokko mandara qiisaariyaa keessa jira ture; inni kutata waraana warra roomaa "ixaaliqaa" jedhamee waamame irratti angafa dhibbaa ture;
2 Inni nama waaqayyoof bule, maatii isaa hundumaa wajjinis waaqayyoon kan sodaate ture; warra yihudootaa keessaa dadhaboota kan turan baay'ee in gargaare; yeroo hundumaattis da-dhabbii malee waaqayyoon in kadhata ture.
3 Gaaf tokko akka sa'aatii salga-faatti mul'ata atge; mul' atichattis erga-maan waaqayyoo tokko iddoo inni jiru dhufee, "yaa qorneelewos!" jedhee itti dubbate
4 qorneelewos yommus fajajee isa ilaalee sodaachaa, "maalinni yaa gooftaa?" jedhee gaafate Ergamichi immoo deebiseefii, "waa-qayyo kadhata kee dhaga'eera, dadha-boota gargaaruu kees yaadateera.
5 Ammas namoota yopheetti ergiitii simoon isa phexros jedhamu waamsisi.

6 Innoo simoon isa gogaa duugu bira keessummummaa buufatee jira; manni simoon immoo isa galaana qarqaraa ti" jedheen.
7 Ergamichi isatti dubbatee erga adeemee booddee, hojjetoota ma-na isaa keessaa nama lama, warra lolyuu isaa keessaa nama lama, warra loltuu isaaf amanaman keessaa immoo, nama waaqayyoon sodaatu tokko ofitti waamee,
8 waan hundumaa isaanitti himee, yopheetti isaan erge *
9 Borumtaas warri ergaman utuu adeemanii mandara yopheetti dhi'aa-tan. phexros immoo akka sa'aatii ja'af-faatti kadhachuudhaaf bantii mana isaa-nii isa diriiraatti ol ba'e.
10 inni yommus beela'ee, waan nyaatu barbaade; garuu utuu nyaanni isaaf qophaa'uutti jiruu, of wallaalee mul'ata arge.
11 Bantiin waaqaa banamee wanti akka baallee uffata guddaa mataa afuriin hidhamee gara lafaatti utuu gad buufamuu arge.
12 Bineensonni miilla afur qaban lafa irra kan munyuuqan, qilleensa keessa kan balali'anis hundinuu uffata sana keessa turan.
13 Sagaleen immoo, "phexros ka'ii, qaliitii nyaadhu!" je-dhee itti dubbate.
14 phexros garuu, "matumaa kun hin ta'u, yaa gooftaa waan ciiggaasisaadhaa fi xuraa' aattiilaalamu takkaa nyaadhee hin beeku" jedheen * .
15 Ammas sagalichi si'a lam-maffaa itti dubbatee, waaqayyo kan qulleesse, ati xuraa'aatti hin ilaalin!" jedheen * .
16 kun immoo si'a sadii ta'e, wanti akka baallee uffataa sunis achu-maan gara waaqaatti deebi'ee ol fuu-dhame.
17 phexros waa'ee hiikaa mul'ati-cha argee sanaaf yaada isaatti utuu dhiphatuu, kunoo, namoonni qorneele-wos biraa ergaman, mana simoon iy-yaafachaa dhufanii, balbala dura ga'an
18 keessummaan, simoon inni phexi-ros jedhamu tokko, mana kana jiraa laata?" jedhanii waamanii gaafatan * .
19 phexros amma iyyuu waa'ee hiikaa mul'ata argeetiif utuu yaadaa jiruu, hafuurri qulqulluun, "kunoo, jarri tok-ko4 alaa si barbaadu * ;
Hirmaannaa: gaaffiwwan kana irratti walii wajjin duddubbadhaa!
Utuu lubbuu haaraa gara gooftaa hin fidin dura kadhannaan maaliif barbaachisaa ta'e?

3.yeroo gurmuu xinnaadhaan kadhatamee dinqii fi humni haara'umsaa maal?
1)Yesus bartoota isaa fudhatee gaaratti erga ol ba'ee booda yeroo sadii kadhate akka aduu ni ife, uffati isaas ni calaqqise.
**Lu. 9:28**
28 Kana dubbatee akka guyyaa sad-deetti booddee, phexrosii fi yohanni-sin yaaqoobinis fudhatee kadhachuu-dhaaf gara gaaraatti ol ba'e *

2)kadhannaan hafuuraa gurmuu xinnaa lolee mo'uuf Mala gabaabaa dha. Boqonnaa kana keessatti yeroo warri Isiraa'el Amaaleqotaa wajjin wal lolan, yeroo Museen gara Waaqayyotti iyyate Aaronii fi Hoor harki musee akka hin dadhabneef ni gargaaru turan. Yeroo sanatti warri Isiraa'el Aamaaleqota ni mo'an. Kanaaf boqonnaa malee kadhachuuhojii barbaachisaa dha.

**Se. Ba. 17:11-12**

11 Barri kee ga'ee yommuu duutu, abboota kee birattis yommuu awwaa-lamtu sanyii kee keessaa tokko iddoo kee mootii nan godha, innis ilmaan kee keessaa tokko in ta'; mootum-maa isaas nan jabeessa.

12 Inni mana qulqullummaa anaaf in ijaara, ani immoo teessoon isaa bara baraan jabaatee akka dhaabatu nan godha *

3)Dhukkubsatoota ni fayyisu. Dhukkubsatoota harka irra kaa'anii kadhachuudhaan fayyisuun ni dabda'ama. Kanaa ala kan kadhatan of tuuloo ni ta'u. kanaaf tokkummaadhaan kadhachuun gaarii dha.

**Yaaq.5:16**

16 Yoos dhukkubatti akka fayyifamta-nitti cubbuu keessan walitti himadhaa, waliifis kadhadha! kadhannaan nama qajeelaa waan baay'ee hojjechuu in danda'a *

4) tokkummaa irratti aboo kadhachuu ni argisiisa.

Fkn. Muki tokko kophaa isaa boba'uu hin danda'u, yoo kuka 2 yookiis 3 ol ta'e malee. Akkasuma tokkummaadhaan yoo kadhatan humna dinqisiisaa arguu ni danda'u.

**Se.Ke. 32:30**

30 kattaan isaanii yoo isaan gurgure malee, waaqayyo yoo gad isaan dhiise malee, attamitti namni tokko nama kuma ari'uu danda'a? yookiis attamitti namni kumni kudhan nama lama baqata'a

5) garaa guutuudhaan yoo kadhatan dinqii garaa garaa ni argu.

**Maat. 18:20**

20 Iddoo na-moonni lama yookiis sadii maqaa koo-tiin walitti qabamanitti, ani achitti isaan gidduutti nan argama" jedhe * .

6) namoonni lama ta'anii yoo hojjetan kennaa gaarii ni argatu.

**Lall. 4:9**

9 wanti lama ta'anii itti dadhabanii hojjetan gatii gaarii waan qabuuf, lama ta'uun kophaa ta'uu irra in wayya;

7)Funyoon sadii ta'ee walitti yoo fo'ame dafee hin citu. Kana jechuun tokkummaadhaan wanti hojjetamu gaarii ta'a jechuu dha.

**Lall.4:12**

12 namni tokko nama kophaa adeemu tokko human caalee yoo kuffise warri lama ta'anii adeeman isaan mormuu in danda'u; fo'aan dacha sadiin walitti fo'ame dafee hin citu.

8.Bara kakuu haaraa amantoonni warri duraa tokkummadhaan yeroo kadhatan humni haara'inaa jireenya isaanii keessatti ni mullate.

**Ho.Er. 2:41-47**

41 Warridubbi isaa fudhatan in cuuphaman; kanaaf guyyaa sanatti akki lubbu ku-ma sadii isaanitti in dabalaman *
42 Amantoonnis barsiisa ergamoo-taatti, tokkummaa isaanii cimsachuutti buddeena cabsachuutti kadhata godha-chuuttis qabamanii jiraatan * .
43 dinqii-nii fi milikkinni baay’een harka erga-mootaatiin in godhamu namoonni hun-dinuus waaqayyoon in sodaatu turan * .
44 kan amanan hundinuu walii wajjin iddoodhuma tokko turan kan isaan qaban hundinuus qixxee ture * .
45 Arad-daa isaaniitii fi qabeenya isaanii gur-guranii, horii isaas hundumaafuu, akka isa barbaachisetti in hiru turan * .
46 Guyyaa guyyaatti yaada tokkoon ma-na qulqullummaatti deddebi’anii, ma-na qulqullummaattis deddeebi’anii, ma-numa mana isaaniittis buddeena cabsa-tanii, gammachuudhaan garaa qulqul-luudhaanis nyaata isaanii waliin ga’anii in nyaata isaanii waliin ga’anii in nyaatu turan.
47 Isaan waa-qayyoon in galateeffatan, saba hundu-maa durattis ayyaana argatan; gooftaa- nis guyyaa guyyaatti warra fayyan amantootatti in dabale * .

9)tokkummaadhaan kadhachuun humna hafuura qulqulluu fi aboo argachuuf karaa isa dhugaa dha.

**Hoj.er. 4:31 dubbisaa!**

31 Isaan kadhata afaanii fixuunii fi id-doon isaan itti walitti qabaman so-cho’uun wal faana ta’e hundumti isaaniis hafuura qulqulluudhaan guuta-manii. dubbii waaqayyoo ija jabum-maadhaan dubbachaa turan * .

10)yeroo hundumaa tokkummaadhan kadhachuun nu yaachisa, sababiin isaa,

1. balbala wangeelaa kan banuu dha.

2.dhoksaa wangeelaa mulli’isa

**Qol. 4:3 dubbisaa!**

3 Nuyis dhoksaa kristos isa ani amma waa’ee isaatiif hidhamee jiru himuudhaaf waaqayyo karaa dubbi-chaa akka nuuf banuuf nuuf kadh-dhaa * !

4.Gurmmuu xinnaa wajjin wangeela lallabuu fi kadhachuun Waaqayyoo fi namoota kan biraa wajjiin walitti nama ni fida. Macaafa qulqulluu keessatti akkaataan kadhannaa fi humnni kadhannaa ni argama.

1)Ergamoonni attamitti tokkummaadhaan kadhachuu jalqaban? Murtoon isaanis attam ture?

a.garaa tokkotti ta’anii utuu gaargar hin kutin cimaanii yommuu kadhatan hafuurri qulqulluun guyyaa shantammaaffaatti isaan irra ni bu’e.

**Ho.Er. 1:10-14 dubbisaa!**

10 Utuma isaan karaa inni ol ba’e sa-nattii ija hin buqqifatin, kunoo na-moonni uffata adaadii uffatan lama isaan bukkee dhaabatanii * ,

11 “Isin na-moota galiilaa, maaliif dhaabattanii waaqa keessa ilaalaa jirtu? yesus, inniisin biraa gara waaqaatti ol fudhatame kun, akkuma amma itti gara waaqaa dhaquu isaa argitan kanatti immoo deebi’ee in dhufa” jedhaniin * .
12 kana booddee ergamoonni gaara ejersaatii gara yerusaalemitti deebi’an; gaarichi mandaricha irraa adeemsa guy-yaa sanbataa, kunis akka dhundhuma kuma lamaa in fagaata ture.
13 yommuu deebi’an immoo mana isa keessa turan kutaa olaanutti galan. Isaanis phexros yohannis, yaaqoob, indriiyaas, fi-liphos, toomaas, bartolomewos, maa-tewos, yaaqoob ilma alfewos, simoon isa “hinaafticha” jedhamee beekameefi yihudaa ilma yaaqoob turan * .
14 Isaan kun hundinuu dubartoota tokkoo wajjin, maariyaam haadha yesus, obbo-loota isaa wajjinis yaada tokkoon ka-dhataaf of kennanii turan *

**b.Ho.Er.4:23-31 dubbisaa!**
23 Phexrosii fi yohannis akkuma gad dhiifamaniin, gara jara isaaniitti deebi’anii, luboonni warri angafoonni, maanguddoonnis waan ittiin jedhan isaanitti himan.
24 Isaan yommuu kana dhaga’an hundumti isaanii erga takkaa sagalee isaanii ol fudhatanii, waaqay-yoon kadhatanii, “Gooftaa guddaa, si’I waaqaa fi lafa, galaanas, isaan kana keessa kan jiran hundumaas kan uu-me * .
25 Hafuura qulqulluudhaan afaan naa’oo kee Daawit abaabilii keenyaan, ‘warri saba waaqayyoo hin ta’in maaliif ori’u? sabni hundinuus hamaa gochuudhaaf maaliif akkasumaan dhama’u?
26 Mootonni biyya lafaa lolaaf ka’an gooftichaa fi masiihii isaatti bu’uudhaaf gurguddoonni garee waammatan’ jette *
27 “Eyyee, dhuguma mandaruma kanatti iyyuu, herodisii fi phonxos philaaxos, warra saba waaqayoo hin ta’inii fi namoota Israa’elii wajjin hojjetaa kee isa qulqulluu, yesus isa atiisa dibde irratti, walii galan * .
28 ka-naan ati human keetii fi yaada keetiin, akka ta’uuf kan ati dur murtoo goote, raawwatan * .
29 Ammas yaa gooftaa, doorsisa isaanii ilaali, hojjetoonni kee soda malee dubbii kee akka dubbata –niif, ija jabummaa kenniif * !
30 maqaa yesus hojjetaa kee isa qulqulluutiin dhukkubsatoota fayyisuudhaaf, milik-kitaa fi dinqii garaa garaas gochuu-dhaaf, harka kee diriirsi!” jedhan.
31 Isaan kadhata afaanii fixuunii fi id-doon isaan itti walitti qabaman so-cho’uun wal faana ta’e hundumti isaaniis hafuura qulqulluudhaan guuta-manii, dubbii waaqayyoo ija jabum-maadhaan dubbachaa turan * .

1.Dubbii Waaqayyoo  warra hin amananiif mulli’inatti dubbachuuf ija jabina Waaqayyoon ni kadhatan.
2.Maqaa Yesusiin yommuu kadhatan warri dhukkubsatan fayyanii dinqii akka argan ni kadhatan.
3.hafuurri qulqulluun namoota hundumaa irra akka bu’uu ni kadhatan.
Erga kadhatanii booda iddoo jiran sanatti socho’I lafaa ta’ee, namoonni hundinuu sodaan Waaqayyoo isaan ni qabate. Humnn hafuura qulqulluu erga argatanii mulli’inatti dubbii Waaqayyoo dubbatan.

2.Fakkeenya ergamaa Phaawulos: attam ta'an?

**Ho.Er.16:16-28 dubbisaa!**

16 Gaaf tokko nuyi gara iddoo kadhataatti utuu adeemaa jirruu, xom-boreen hafuura "Hooda dubbachiisu" of keessaa qabdu tokko nutti dhufte; isheen hooda dubbachuu isheetiin ho- rii baay'ee gooftota isheetiif in gal-chiti turte *

17 Isheen "Namoonni kun hojjetoota Waaqayoo aabbaa ti; karaa fayyinaa isinitti in himu" jettee iyyaa phaawulosii fi nu duukaa in adeemti turte *

18 kanas guyyaa baay'ee goote. phaawulos garuu aa-ree itti garagalee hafuurichaan, "ma-qaa yesus kristosiin akka ishee kees-saa baatuuf, sin abbooma!" jedhe; hafuurichi achumaan ishee keessaa ba'e.

19 gooftonni xomboree kanaa garuu abdiin horii arganna isaanii akka cite yommuu baratan, phaawu-losii fi siilaasin qabanii, daddarba-chaa gara lafa gabanii daddarba chaa gara lafa gabaatti, fuula warra biyya seerrateniitti geessan.

20 erga-moota sana fuula ajajjuu warra roo-maatti dhi'eessanii, "jarreen kun mandara keenya raasaa jiru. isaan yihudoota * .

21 amala nuyi warri roo-maa fudhachuun, ittin hojjechuunis nuuf hin taane nu barsiisaa jiru" jedhan.

22 kana irratti namoonni baay'een phaawulosii fi siilaasiin mormuudhaaf jara kanatti dabalatan; ajajjuuwwan warra roomaa sunis uf-fata isaanii irratti tarsaasanii, ulee-dhaan akka reebaniif abbooman *

23 rukuttaa baay'eedhaanis erga isaan reebsisanii booddee, mana hidhaatti isaan galchisiisan; achittis jabeessee akka isaan eeguuf, eegduu mana hi-dhaa abbooman.

24 Eegduun sunis aja-ja akkanaa fudhatee, kutaa mana hi-dhaa isa gara keessaatti isaan gal-chee miilla isaaniis jirma ulfaataa lama gidduutti jabeessee hidhe,

25 Gara halkan walakkaatti phaa-wulosii fi siilaas waaqayyoon kadha-tanii faarfatan; warri hidhaman im-moo isaan in dhaggeeffatu turan.

26 Dingatas hamma hundeen manicha hidhaa raafamutti socho'I lafaa gud-daan ta'e; achumaan balbalooni ma-nicha hidhaa hundinuu banamanii, hidhaan warra hidhamanii hundinuus in hiikaman.

27 namichi mana hidhaa eegu sun warreeree hirribaa damma-qee, balbaloonni mana hidhaa bana muu yommuu argee, warri hidhaa bana-muu yommuu argee warri hidhaman waan sokkan se'e; kanaafis billaa isaa luqqifatee of ajjeesuu barbaade *

28 phaawulos garuu sagalee guddaa-dhaan, "waa of hin godhin! nuyi hundumti keenya as jirra" jedhee itti iyye.

Ergamaan Phaawulos Dubartiitti ishee hafura tolchaatiin qabamte argee hafuura hamaa sana maqaa Yesusiin ifatee keessaa ni baase. Dubartiittiin dura bu'aa isaanii waan turteef erga isheen hafuura hamaati fayyite booda warri mana sanaa ishee ni jibban. Kana booda Phaawwuloosii fi Siilaasin mana hidhaatti ni galchan.
Garuu Phaawwulosii fi Siilaasi mana hidhaa keessa taa'anii faarfannaa fi kadhannaadhaan Waaqayyoon ni waaqessan.  Achumaan manni hidhaa sun ni raafame, hidhaa harka isaanii irraa ni harca'e, balballi mana hidhaa sanaas ni baname, Phaawwulosii fi Siilaas garuu manicha hidhaa sana keessaa ala hin bane. Kana booda waardiyaan mana hidhaa sanaa of ajjeesuuf billaa isaa luqqifate,  Phaawwulos garuu, " waan tokko illee hamaa of irratti hin godhin, nu hundinuu as ni jirra" jedhe dubbate.
Eegaan mana hidhaa sanaa "amma fayyuudhaaf maal godhu" jedhee gaafate,  inni immoo deebisee Yesusitti amani ni fayyita" jedheen.  Kana booda innis maatiin isaan Waaqayyotti amananii fayyan.

5.gurmuu xinaan walitti fufanii yoo kadhatan guddatanii waldaa kiristiyaanaa ni ta'u.
Sababiin guddina isaanii maal?
**Yoh. 15:5-8 dubbisaa!**
5 animuka waynichaa ti isin immoo da-moota isaa ti isin immoo da-moota isaa ti; inni anatti qabatee jiraatu anis isatti jiraadhu, isa ija baay'ee kan godhatu; anatti gargar baatanii waan tokko illee gochuu hindandeessan *
6 Namni anatti qabatee hin jiraanne akkuma dame sanaa in gatama, in gogas; damoota akka akkasiis walitti qabanii ibiddatti in naqu, in gubatus.
Kadhannaadhaan firii baayeen ni argama. Iddoo kanatti tokkummaadhaan kadhachuun bu'aa baayyee argamsiisuu akka danda'u ni dubbata. Sababiin isaa tokkummaadhaan yeroo kadhannu mukinni Wayinii/ Yesus nyaataa fi humna nuuf nikenna.

6.Jireenya kadhannaa warri jiraatan yeroo hojii wangeelaa hojjetan ija baayyee ni godhatu.
Guyyaa guyyaatti  amantoonni gurmuu xinnaa wajjin yoo kadhatan dachaa ni guddatu.
1.Waraqata irratti mata-duree kadhannaa galmeessuudhaan walitti fufanii  kadhachuu akka qaban beekuu isaan barbaachisa.
2.Maqaa lubbuu haaraa fi mata-duree kadhannaa isaa galmeessuudhaan guyyaa guyyaatti kadhachuu.
3.Namoonni sun maal akka barbaadan gafatanii hubachuu.
4.Mata duree kadhannaa wal jijjiiruudhaan tokkummaadhaan kadhachuu.
5.Waaqayyo tokkoo tokkoo isaanii akka geggeessu kadhachuu, yeroottis argamanii kadhachuu.
Walitti dhufeenya: boqonnaa kana  keessatti waan haaraa hubatte barreessii namoota kan biraa wajjin dudubbadhu!
Maqaa namoota haaraa fi namoota dura turan sadii barreessi!
Dura bu'aadhaaf guyyaa guyyaatti kadhadhu!

Kadhannaa: lubbuu haaraa fi warra dura turan amantoota gurmuu xinnaa namoota 3-4 harka walqbatanii tokkummaadhaan kadhachuu akka danda’an gooftaa akka isaan gargaaru kadhachuu.

**Boqonnaa 3**
Walga'ii banamaa gurmuu xinnaa wajjin walitti dhufeenya godhachuun hojii wangeela lallabuutiin namoota booji'uu.
**Yoh. 1: 39-42 dubbisaa!**
Walitti dhufeenya gurmuu xinnaa jechuun: naannoo keessa jirannu kan akka maatii, waldaa kiristiiyaanaa, waajjira, mana barumsaa, jireenya hawaasaa gutummaatti kan jiraatan jechuu dha.
Walitti dhufeenya gurmuu xinnaa jechuun lubbuu haaraa gara gurmuu keenyaatti waamuu jechuu dha. Kana jiechuun nu wajjin warra argaman kadhannaa fi hojiitti cimoo akka ta'an gargaaruu dha.
Kiristiyaanummaan amantii utuu hin ta'in walitti dhufeeny qabaachuu dha. Nuyi warra dhugaatti walitti dhufeenya qabanii fi tokkummaadhaan hojjetanii dha malee warra amantii duwwaa miti.
Macaafa qulqulluu keessaa barbaadii dubbisaa!

1)Kiristiyaanonni gatii guddaa qaban, namoota warra Waaqayyoo fi namootaa wajjin garaa guutuu fi qalbii guutuudhaan tokkummaatti jiraatanii dha.
Tokkummaa kanaan lubbuu haaraa jaallannee gara gooftaa fiduun nu irra jira. Nuyi warri gara bara dhumaatti jirru lubbuu haaraa gara gooftaa fiduudhaan hafuurri qulqulluun jireenya keenya keessa akka jiru ni mullifna.
**Maat.22:37-40 dubbisaa!**

2)Yesus kiristoosiin karaa gara tokkummaa Waaqayyotti galuu ni dandeenya. Lubbuun keenyas fayyuu kan dandeessu Yesusitti amanuu duwwaadhaan.
**Yoh.14:6 dubbisaa!**

3)sagalee isaa dubbisuu fi kadhannaadhaan gara Waaqayyotti dhi'aachuu. Karaa kadhannaa yommuu Waaqayyo wajjin tokkummaa godhannu jireenyi keenya ni guddata. Nuyi sagalee Waaqayyoof abboomamuun ni irra jira.
**Yoh. 5:19-20 dubbisaa!**

4)nuyi gara Waaqayyoo ilaaluudhaan yaada Waaqayyoo ibsuu nu barbaachisa.
**Maat. 11:27 dubbisaa!**

2.Mala lallaba wangeelaa isa gaariin lubbuu haaraa gara gooftaa fiduu dha.

| | |
|---|---|
| 1ffaa. Dhug ba'umsa hiriyyummaa, firoomaa fi ollummaa. 75-90% | Dhuunfatti yeroo ofii isaaniitti kan amanan 2-3% |
| Dhuga ba'umsa Karaa hojettoota wangeelaa fi tajaajiltootaa %5-6 | Deemanii dhugaa bu'uudhaan % 1-2 |
| Dhuga ba'umsa barumsa dilbataatiin %4-5 | Sababa adda addaatiin %1-2 |
| Karaa dhuga ba'umsa waldaa kiristiyaanaa %2-3 | Karaa dhuga ba'umsa walga'ii hafuuraa %0.5 |

1)Eenyutu garaa gooftaatti si waame?  Namoota kuma kudha afur( 14,000) gaafadhu!
Murtoo:  sararaa armaan ol jiran irraa namoonni attamitti gara gooftaa akka dhufan ilaaluu ni dandeenya.

2)Namoonni baayyeen karaa  dhuga ba'umsaa fi walitti dhufeenya  hiriyyaa, firaa fi ollaa wangeela dhaga'anii goftaa Yesusiin akka fayyisaa lubbuu isaaniitti fudhataniiru. Ani eenyunan gara gooftaa fide?

3. tokkummaadhaan wangeela lallabuun maaliif karaa ce'umsaa ta'e?
1) Nama hundumaa Waaqayyoof kan filataman gochuu dha. Sababiin isaa addunyaa kana irra namoota biliiyoonii 7 jira. Garuu kan akkaee Waaqayyoof addaan ba'e hin jiru.
2) tokkummaan eebba Waaqayyoo waan ta'eef.
3) mo'ichi tokkummaahojii humna qabeessa waan ta'eef.
4)dubbachuun karaa tokkummaa ittiin shakalan qofaa waan ta'eef.
5) tokkummaa keessa wal jajjabeessuun waan jiruuf.
6) tokkummaa keessaan jabina  waan argannuuf.
Hirmaannaa : Nama lama taatanii wanta gaarii 3 hirmaadhaa!
Fkn.  Ati nama gaarii, hijii gaarii kan jaallattu, namaaf garaa kan laaftu … dha.

4.Tajaajila lubbuu haaraatiin laphee lubbuu haaraa banuu. Karaa tajaajiltootaa argadhu!
1) yeroo gammachuu dhaqanii kennaa kennuufii
Fkn. Yeroo ayyaana dhaloota gooftaa, yeroo gaa'elaa, yeroo eebbaa …
2) yeroo jajjabeessun barbaachisu tokkummaadhaan dhaqanii jajjabeessuu.
Fkn. Yeroo gaddaa, balaa, dhukkubaa …. Tokkummaadhaan turuu ni barbaachisa.
3) lubbuu haaraadhaaf akka isa barbachisetti tajaajiluu.
Fkn. Ijoollee isaa kunuunsuu fi hojii gargaaruu k.k.f.
4)kennaa kennuudhaan tajaaliluu
Fkn.        Nyaata wajjin nyaachuu
Bunaa fi shaayyee afeeruun tokkummaa argisiiuu
Macaafa bitanii kennuufii
5) yeroo wajjin qabaachuu
Lubbuu haaraa wajjin torbanitti guyyaa tokko wajjin turuu

5.tokkummaan sun sadarkaa 6 qaba. Dura bu'aa  walga'ii banamaa turban 12 sdarkaa ja'aanuu wajjin tokkuummaa  qabaachuu gaafachuu
Sadarkaa 1.lubbuu haaraa wajjin buna yookiis shaayee dhuguu
Sadarkaa 2.lubbuu haaraaf kennaa xinnaa kennuufii
Sadarkaa 3.lubbuu haaraa wajjin nyaata nyaachuu
Sadarkaa 4.lubbuu haaraan sun kan inni barbaadu gochuufii
Sadarkaa 5.yaadaan lubbuu haaraa gargaaruu
Sadarkaa 6.lubbuu haaraa wajjin erga nyaata nyaatanii booda kanna guddaa kennuufii

6. walga’ii banamaadhaan lubbuu haaraa warra gara Gooftaa dhufanii wajjin waaqeffachuu.
1)sagantaa simannaa qopheessuu
2)yeroo waaqeffannaa faarfannaa salphaa faarfachuu
3)walga’ii beeksisuu
4)dhuga-ba’umsa

7.lapheen lubbuu haaraa akka banamuuf dhuga-b’umsa mataa ofii dura barreessuu
Googtaa utuu hin fudhatin dura jireenyi isaa maala akka ture dhuga-ba’umsaaf akka ta’utti barreessuu
Ho.Er. 26:1-23 dubbisaa!
Gooftaa utuu hin fudhatin dura jireenyi isaa attama akka ture gabaabsii barreessi! Garuu seenaa jireenya kee darbee fi cubbuu baayyee dubbachuun gaarii miti.
Fkn. “utuun Gooftaa hin fudhatin hattuun ture, amma garuu namaa nagaa ta’eera” jedhanii cubbuu hojjetan kana duraa lakkaa’uu gaarii hin ta’u. sababiin isaa, lubbuu haaraan gara Gooftaa dhufan yoo kana dhaga’an ni soodaatu.

2)Yesus kirstoosiin attamitti akka fudhate waa’ee ofii isaa ibsuu fi wanta gaggarii ta’e duwwaa ibsuun gaarii ni ta’a.

3) erga Gooftaa fudhatee booda geeddarmsa jireenyaa, geeddaramsa yaadaa fi deebii kadhannaa
a. nagaa, gammachuu fi amantii keessa keenya keessa jiru ifatti baasanii lallabuu
b. feha hojii mana waaqayyoo jireenya keena keessa jiru hiruufii

c. daqiiqaa 2-3tti dhuga ba’umsa dhugaa bu’uu yeroo walga’iin kun ta’u geeddaramsa jireenya keenaa ni dubbanna.
Hirmaannaa: akka armaan olitti caqafame dhuga-ba’umsa erga barreessitee booda hiruu

Wal-bira qabanii ilaaluu: boqonnaa ksna keessatti waan haaraa hubatte barreessitee hiriyoota keef hiri
Tokkummaa sadarkaa 1. Turban kanatti lubbuu haaraa wajjin buna/ shaayee dhugi!

Kadhannaa: lubbuu haaraa wajjin waa’ee walga’ii banamaa fi waa’ee jireenya isaa kadhadhaa!

**Boqonnaa 4**

Hojii gurmuu xinnaadhaan walga'ii banamaa ballsuu (uum. 1:28) dubbisaa!

Waaqayyo " horaa! baayyadhaa! Lafa guutaa" jedhee nu eebbiseera. Waaqayyo namoota gara mootummaa isaatti waamnee akka baayyifnu barbaada. Karaa hundumaan guddaachuun keenya jaalala Waaqayyoo ti. Walga'ii banamaa waggaa tokkootti waggaa dhufutti immoo tokko itti dabaluudhaan walga'ii banamaa lama taasisuu qabna. Akkaataa kanatti mullata hojii waggaa 18 keessatti walga'ii banamaa 262,144 qabaachuuf irratti hojjechuu qabna. Akkuma gaalaanni bishaaniin guutamu, akkasuma lafti ulfina Waaqayyoo beekuudhaan ni guutamti. Inba.2:14. Irratti kan caafame sagaleen Waaqayyoo akka raawwatamuuf walga'ii banamaa baayyisuudhaan ulfina Waaqayyoo arguu nu barbaachisa. Gooftaan Yesus utuu nuyi itti hin hinyaadin ni dhufa, nuyi ijoolleen Yesus immoo bu'aa isaa arguu ni barbaanna.

1.namoonni jaarraa digdamii tokkoffaa baayyee turan, kanaaf namoota kana gara Gooftaa fiduuf karoora attamii qabanneerra?

| Waggaa | Namoota | Amantoota | Warra hin amanne (warra amma jiran) | Warra hin amannee (warra gara fuula duraa) |
|---|---|---|---|---|
| 2000 | Bil.6 | Bil.2 | Bil.4 | Bil.4 |
| 2025 | Bil.8 | ? | Bil.6 | Bil.5.3 |
| 2050 | Bil. 9.3 | ? | Bil.7.3 | Bil.6.2 |

Namoota warra bara kuma laamaatti wangeelli yoo hin lallabamne lakkoobsi namoota warra hin amannee baayyachaa ni deema.

2.seerri walga'ii banamaa baayyisanii namaaf kennuun, lallabni wangeelaa akka wal ga'uuf yaadamee ti Akkaataa tooraan baayyisuu

| Waggaa | Walga'ii banamaa | baayyina | waggaa | Walga'ii banamaa | Baayyina |
|---|---|---|---|---|---|
| 1 | 1 | 2 | 10 | 512 | 1,024 |
| 2 | 2 | 4 | 11 | 1,024 | 2,048 |
| 3 | 4 | 8 | 12 | 2,048 | 4,096 |
| 4 | 8 | 16 | 13 | 4,096 | 8,192 |
| 5 | 16 | 32 | 14 | 8,192 | 16,384 |
| 6 | 32 | 64 | 15 | 16,384 | 32,768 |
| 7 | 64 | 128 | 16 | 32,768 | 65,536 |
| 8 | 128 | 256 | 17 | 65,536 | 131,072 |
| 9 | 256 | 512 | 18 | 131,072 | 262,144 |

Sababa akkaataan baayyisuu ergaa keenyaa isa guddaa ta'uu isaa macaafa qulqulluu keessaa dubbisi!

1) Se.Uu. 1:12 ittatti dabaluu utuu hin ta'in baayyisuu ta'uu isaa ni ibsa.

Se.Uu. 1:22 dubbisaa!

2)Se.Uu. 1:28 irratti dabaluu utuu hin ta'in baayyisuu dha.

3)Yoh.15:8 irratti ija baayyee godhaachuun akka nu irra jiru nutti hima.

Yoh.15:8 dubbisaa!

4)Maat. 13:33 raacitii baayyisuun akka nu irra jiru nutti dubbata.

Maat. 13:33 dubbisaa!

Hirmaannaa: gaaffii armaan gadii walii wajjin irratti dudubbadhaa! Baayyisuun maaliif barbaachise?

Deebi: namoonni yoo baayyatan walga'ii banamaa barbaachisa.

4.Macaafa Qulqulluu keessaa fakkeenya baayyisuu barbaadii dubbisi!

1)Indiriyaas

a. Indiriyaas Yesusii wajjin warganii obboleessa isaa simoon Phexiroosiin fide. Kun baayyisuu jedhama.

Yoh.1:40-42 dubbisaa!

b. buddeena garbuu shanii fi qurxummiin lama gurbichi fide namootakuma shan ga'e.

Yoh.6:8-9 dubbisaa!

c. iji sanaaficaa lafa buutee yoo duute biqiltee guddattee ija danuu godhatti. Kun baayyisuu ni argisiisa.

Yoh.12:24 dubbisaa!

d. barsiisa ergamaa Pheexirosiin namoonni 3000 Si'a tokkotti gara mootummaa Waaqayyotti dabalamuun baayyisuu argisiisa.

Hoj.Er.2:37-47 dubbisaa!

e.amantoonni kakuu moofaa samaariyaatt hojii lafaa baayyisuu hojjetaniiru.

Hoj.Er.8:1-4 dubbisaa!

f. ergamaan phexiroos yeroo gara matii Qornelewos dhaqee wangeela itti lallabe, maatiin Qornelewos gooftaatti ni amanan.

Hoj.Er.10:44-48 dubbisaa!

g. waldaan Yeruusalam Baarnaabasiin gara Antsookiyaatti erga ergitee booda lallaba Baarnaabaasiin namoonni baayyeen gooftaa fudhatan.

Hoj.Er.11:22-26 dubbisaa!

h. waldaan Antsookiyaa Barnaabaasii fi Saa'oliin hojjetoota wangeelaa godhanii ergan.

Hoj.Er. 13:1-3 dubbisaa!

2)Yohaannis: bartoonni Yohaannis Poliikaafaan: Iiriyoos hojii Waaqayyoo baayyisuu hojjetan, kana jechuun bartoonni Yohaannis Poliikaafaa yommuu ta'an bartoonni Poliikaafaa immoo Ariiniyoos ta'aa baayyachaa hojii mana Gooftaa hojjechuu itti fufsiisan.

3)Barnaabaas:

Baarnaabaasi lafa isaa gurguree gara bartoota isaa dhaqee qarshii isaa ni kenneef.

Hoj.Er.4:36-37 dubbisaa!

b.Barnaabaasii fi Saa'ol walii wajjin Antsokiyaa dhaqanii wangeela dhugaa ba'an.

Hoj.Er. 11:22-26 dubbisaa!
c. adeemsa wangeelaa lammaffaa Ergamaan Phaawwulos Marqosiin ofii isaa wajjin fudhate.
2Xim 4:11 dubbisaa!
Phirsiqilaa fi Aqiilaa
a.Phirsiqilaa fi Aqiilaan akkasumas Aphiloos ergamaa Phaawwulosii wajjin hojii Waaqayyoo hojjetaniiru.
Hoji Er.18:24-28 dubbisaa!

5) Ergamaa Phaawwulos
Ergamaan Phaawwulos Phirsqiilaa,Phirsqiilaan Aqiilaa, Aqiilaan immoo Aphilos, Aphilosi immoo Yihudota barsiisuudhaan hojii baayyisuu si'a 4 ni hojjete.
2Ximo.2:2 dubbisaa!

5.yeroo wangeelli lallabamu, kutaan macaafa qulqulluu hojii dinqiin baayyisuu Waaqayyoo maal?
1) Raacitii xinnoon bukicha akkuma bukeessu lubbuu haaraa gara mana Waaqayyoo fiduu
Maat. 13:33 dubbisaa!
2)akkuma iji sanaaficaa lafa bu'ee du'ee ija baayyee godhatu lallabi wangeelaa humna ni qaba.
Iji sanaaficaa guddattee muka guddaa ni taati, nuyi immoo hojii gaarii hojjennee akka bartoota gooftaa baayyisuu ni dandeenya.
Maat.13:31-32 dubbisaa!
3)gonfoo ulfinaa keenya isa ta'e ifa kirstoos ibsuudhaan namoota warra kaaniif ifa ni taana. Namoonnis ifa keenya arganii akka nu duukaa bu'an, namoonni warri nuu duukaa bu'anis waaqa irratti gonfoo keenya.
Akka naggaadee/daldalaan callee gati-jabeessaa argatee gammadu, lallaboonni wangeelaa gatiin isaanii waaqa irratti guddaa ni ta'a.
Maat.13:44-46 dubbisaa!
4) Humna nama qulleessuu fi humna geeddaruu ni qaba.
Akka warra isa gaarii funaananii qodaa isaaniitti walitti qabatan fakkaatu.
Maat.13:47-49 dubbisaa!

6. walga'ii banamaa baballisuuf maaltu barbaachisa?
1)lallaba wangeelaa gochuu barbaachisa
2) sodaa malee wangeela lallabuu barbaaghisa.
3. deebii Kadhannaa jechuun humna wangeelaa jechuu dha.
4) nama nagaa argachuuf iji argu jiraachuu qaba
1, waaqayyoon kan barbaadu
2, nama amala gaarii qabu
3, nama ergamaa ta'uu danda'u
4, nama tajaajilu

7. hojii baballisuu hojjechuuf hojjettoonni wangeelaa akka macafi qulqulluun jedhutti eeganii hojjechuu qabu
Armaan gadi kan jiran kutaa macaafa qulqulluu dubbisaa!

1)hojjettoonni wangeelaa wangeela lallabuu irraa kan hafe waan biraa akka hin abdanne dubbachuu qabu
Hoj.Er. 20:24 dubbisaa!
b. wangeela lallabuun dhiphina kirstoos hirmaachuu dha
Qol. 1:14 dubbisaa!
c.namni wangeela lallabu eebba akka qabu ibsuu dha. (akka urjii  barabaraan calaqqisuu ti)
Daan.12:3 dubbisaa!
d.gonfoo jireenyaa fi gonfoo ulfinaa ni fudhatu
2Ximo.4:8 dubbisaa!
Wal bira qabuu: boqonnaa kana keessaa yaada haaraa argatte barreessiitii hiriyoota kee wajjin irratti dudubbadhaa!
Sadarkaa 1 tokkummaa-torban darbe lubbuu haaraa wajjin buna/ shaayee dhugdeettaa?
Sadarkaa2 tokkummaa- turban kana lubbuu haaraaf kennaa xinnaa kenniteettaa?

Kadhannaa: lapheen lubbuu haaraa akka banamuuf cimsaii kadhachuu.

**Boqonnaa 5**

Ati amma ni gammaddaa? (Ro.3:23)

Ro. 3:23 dubbisaa!

Eenyu iyyuu biyya lafaa kana irratti gammachuu ni barbaada. Garuu namoonni gammachuu argachuu utuu hin ta'in; gidiraa, dhukkuba, rakkina maatii, rakkina fayyaa dhabuu, rakkina dinagdee, rakkina jireenya gara fuuladuraa yaaduu fi rakkina dhukkuba sammuu keessatti ni kufu. Kana hundumaa booda tarii gammachuu yeroof ni argatu, garuu gammachuun sun fiixaan ba'insa qabu argachuu hin danda'an. Maaliif hin argatan? Namoonni sun Waaqayyoon dhiisanii cubbuu waan hojjetaniif.

Hojii walga'ii banamaa

1. Lallaba laphee namaatti bu'u lallabuu qabna. Yesus kiristoosisitti warri hin amanne du'oo dha. Sababiin isaa namni gooftaa Yesusiin akka fayyisaa lubbuu isaatti yoo fudhate hafuura qulqulluu ni fudhata, garuu Yesusitti warra hin amanne du'a baraa baraatu isaan eeggata.

2. Wangeela waa'ee fayyumaa yeroo hunda barsiisuun nu irra jira. Wangeelli jireenyaa keenyaaf hiika ni kenna.

3.Sagalee Jireenya namaa kan qulqulleessu waa'ee Yesus lallabuu barbaachisa. Yesus jireenya keenyaaf hiika ni kenna.

4, Yesus fayyisaa dhugaa fi Masiih ta;uu isaa haa lallabnu!

5, waa'ee ergaa lallabuu barbaachisa. Lallabichi ergaa of keessaa yoo hin qabu ta'e, amantoonni akka horii ni ta'u. kanaaf hundumti keenya gara biyya lafaa hundumaa dhaqnee bartoota isaan gochuu nu barbaachisa.

Karaa walga'ii banamaa nama gaarii argachuu.

Ija nama gaarii arguu danda'u qabaachuu qabna.

1,Waaqayyoon nama barbaadu, Fkn. Nama har'aa fi boriif qophaa'ee taa'u

2, nama sammuu isaa gane, nama dhoksaa wangeelaa hin hubanne, nama lammaffaa dhalachuutti hin amanne

3, namna ergamu (Nama Wangeela dhaga'ee itti jiraatu)

4, namna amanamaa, nama sagalee Waaqayyoof abboomame, sadarkaa ol aanaa/ kollejiitti bartoota gochuuf hojjechuu/ barsiisuu danda'uu fi danda'eetti kan qabu barbaachisa. Bartoota gochuu duwwaa utu hin ta'in hojii ittii fufinsa qabu hojjechuu dha.

1.namni Waaqayyoon erga dhiisee cubbuu hojjetee booddee, maal akka ta'u dubbadhu!

1) Waaqayyo nama akka bifa isaatti erga uumee booddee akka itti gammadanii jiraataniif waan hundumaa ni kenneef.

Ser.Uu.1:27-28 dubbisaa!

2)garuu namni erga cubbuutti kufee baada Waaqayyoon ni dhiise.

Se.Uu.1: 1-5 dubbisaa!

3)ulfina Waaqayyoo dhabuu

Rom.3:23 dubbisaa!

4) dhkkubnii fi rakkinni jireenya namaa irratti itti fufan

Rakkinni dhiirri dadhabbiidhaan akka nyaatuu fi dubartiin immoo dadhabbiidhaan akka deessu itti ni dhufe.

Se.Uu.3:16-19 dubbisaa!

2. Namni yommuu Waaqayyoon dhiisu dhukkubaa fi gaddaan jiraata
1) nagaa fi boqonnaan dhugaa waan hin jirreef
Yoh.10:10 dubbisaa!
2)jireenya onaa fi hiika hin qabne waan jiraatuuf
Maat. 11-28 dubbisaa!
3)dhukkuba sammuu fi  dhukkuba fooniitiin qabamee jiraata
Maat. 9:36 dubbisaa!
4)naannoo abaaramaakeessa ni jiraata, kana jechuun rakkina, balaa fi rakkina qabeenyaatiin ni jiraata jechuu dha.
Maat.8:1-18 dubbisaa!
5)soda du'aa keessa ni jiraata
Ib.9:27 dubbisaa!
6)sababnii kana hundumaa  hafuuraa waan hin beekneef
Efe.3:1 dubbisaa!

3.namoonni Waaqayyoon dhiisan rakkinaa fi qoramsa isaaniif hiika argachuu gara mana Qaalluu fi waaqa tolfamaa waaqeessuu ni deemu. Bu'aan isaa maal?
1)hojjetanii harka duwwaa hafu
Maat.12:43-44 dubbisaa!
2)hiika ofii isaanii hin argatan
Maat.12:28-29 dubbisaa!
3)amantii isaaniitti hin gammadan
Maat.11:28 dubbisaa!
4)dhukkuba  of irratti ni dabalu, seexana tajaajiluun dhukkuba dabalachuu dha malee bu'aa tokko illee hin qabu.
Maat.12:45 dubbisaa!
5)Wqaqayyoon hamma argatanitti gammachuu hin qaban
Isa.44:3-4 dubbisaa!

4. Yesus duwwaatu hiika jireenyaa kanna, kanaaf sababi maal?
1) Yesus karaa isa dhugaa Waaqayyoo wajjin wal nama argisiisuu dha.
Yoh.14:6 dubbisaa!
2)rakkina keenya hundumaattii waan nu furuuf rakkina keenyaaf furmaata kenna
Hoj.10:38 dubbisaa!
SababiinYesus gara keenya dhufeef jireenya irraa hafaa fi gammachuu akka qabaannuuf.
Yoh. 10:10 dubbisaa!
4)Yesus kiristoosiin akka fayyisaa labbuu keenyaatti  garaa keeny guutuun fudhanna
Yoh.1:12-13 dubbisaa!
Fkn. Geggeessaa jireenya keenyaa goonee fudhachuutu nu irra jira. Gara karaa jireenyaatti waan nu geessuuf yoo rakkanne iyyuu homaa miti. Jireenya keenya harka Yesusitti dabarsinee yoo kennine inni geggeessa keenyaa fi nagaa keenya nuuf ni ta'a.
5) ati amma ulfina Waaqayyoof jiraachuuf of murteessi.

Fak. 27:1 dubbisaa!

5. Erga Yesus kiristoosiin fudhattee booda humni addaa maal?
1)Mucaa Waaqayyoo to'uu
Amma nuyi  ijoollee Waaqayyoo ti.
Yoh.1:12 dubbisaa!
2)Battalatti cubbuu keenyaa fi abaarsa keenya nu irraa ka'eera cubbuun kee inni duraa fi inni ammaa akkasumas inni gara fuula duraa iyyuu siif dhiifameera
Rom8:2 dubbisaa!
3)yeroo kadhannu Yesusiin fudhanna
Ammaa jalqabnee maqaa Yesusiin yoo kadhanne Waaqayyo biraa deebii ni arganna
Yoh.16:24 dubbisaa!
4) sababa Gooftaa Yesusiin amanneef nagaa, gammachuu fi boqonnaan nuuf ni baayyata.
Maat.11:28 dubbisaa!
5) maqaan Yesus guyyaa guyyaatti  nu moosisa
Hoj.3:6-8 dubbisaa!
Yaadachiisa: yeroo walga'ii banamaa turban torbaniin iddoo mutaa'ee fi sa'atii kaa'ame utuu hin jijjirin tokkummaadhaan wal irraa barachuu fi lallabuun gaarii dha.

**Boqonnaa 6**

Ati amma amanuun si irra jira.(Hoj.Er.4:12)

Hoj.Er.4:12 dubbisaa!

Akkuma qurxummiin bishaan malee muki immoo lafa malee jiraachuu hin dandeenye, namnis Waaqayyo malee jiraachuu hin dada'u. namni jireenya gaddaa kan jiraatuuf sababa Waaqayyoon dhiiseef. Maatiin, hawwaasii fi guutummaan biyya lafaa yoo Waaqayyo keessa hin jiru ta'e, abarsaa fi jereenya cubbuu keessa barabaaraan ni jiraatu. Amma namni yoo gara Waaqayyotti deebi'e Waaqayyo jireenya isaatti gammachuu dabalee ni kennaaf. Waaqayyo hamma nuyi gara isaatti deebinutti obsaan nu eega.

1.namni Waaqayyoon dhiise jireenyi isaa maal fakkata?

1) jalqabatti namni hfuura Waaqayyootiin ni jiraata ture.

Se.Uu.1:27 dubbisaa!

2)Cubbuutti erga kufee booda hafuurri Waaqayyoo isa irraa fudhatame. Kana booda namni sun ……….. ta'e.

Efe.2:1 dubbisaa!

3)bu'aan isaa hafuura hamaadhaan ni geggeeffama.

1Qor.2:12 dubbisaa!

4)Namni hafuura hamaadhaan geggeeffamu jireenya foonii fi kufaatii keessa ni jiraata.

Ser. Uu. 3:16-19 dubbisaa!

5)Erga du'ee booda firdii fudhatee gara si'olitti darbatama.

Mul.21:8 dubbisaa!

6) Dhaloota 3-4tti abaaramaa ta'a.

Warri qaalluu fi moortuutti amanan seexanaa wajjin jiraatu. Adabbii dhukkuba cubbuutiin dhaloota 3-4tti ni abaaramu.

Ser.Ba'.20:4-5 dubbisaa!

2.Namni utuu hin beekin Waaqayyoon ni barbaaddata.

1)Namni hafuura qulqulluu waan qabuuf Waaqayyoon barbaaddata.

Ro.1:18-20 dubbisaa!

2)Namni yoo amanee Waaqayyotti dhi'aate amantii isaatti ni cima.

Maat.12:43-45 dubbisaa!

3)Hojii gaarii hojjechuu fi kaalaqaan Waaqayyoon arguu barbaaduun kufaatii ni fida.

Qol.2:8-9 dubbisaa!

4)Waaqayyo malee qabeenyaa fi taayitaa argachuun kan akkasumaanii ti. Akkasumas duwwaa nama godha.

1Yoh.2:16 dubbisaa!

3.Ati amma seexanaan hin sossobamin!

1)Namni utuu hin fayyin Waaqayyoon arguu hin danda'u.

Hoj.Er.4:12 dubbisaa!

2)Lammaffaa utuu hin dhalatin Waaqayyoon arguu hin danda'an.

Yoh.3:3-5 dubbisaa!

3)Fayyina jechuun jireenya isa cubbuun mancaasettii hiikamuu jechuu dha.
a.jireeny cubbuun mancaasettii.
Ro.5:19 dubbisaa!
b. kufaatii lammaffaa jechuun cubbuu isa ofii hojjetee jireenya isaa balleessettii jeechuu dha.
Ga.5:19-21 dubbisaa!
C Abboonni keekeenya cubbuu yoo qabaatan.
Se.Ba'.20:4-5 dubbisaa!
Yesusitti amanuudhaan cubbuu abboota keenyaa fi haadhota keenyaa hundumaa nuuf dhiisa.

4)Fayyuu jechuun, aboo seexanaafi amantii moortuu jalaa luba ba'uu dha.
Efe.2:2 dubbisaa!
Ro.8:2 dubbisaa!
2.Hafuurri qulqulluun inn karaa Yesus kiristoos argamu cubbuu fi du'a jalaa nu baaseera.

5)Fayyuu jechuun mucaa Waaqayyo ta'ee, teessoo ulfinaa irra umurii dheeraa jiraatee, gara boodattis teessoo mootummaa waaqa irraa taa'a jechuu dha. Akkasumas eebba Abiraam argachuu jechuu dha.
6- Waaqayyo karaa Yesus kitistoos du'aa nu kaasee mirga abbaa isaa nu kaa'e.
Eebba Abraam argata.
Ga. 3:13-14 dubbisaa!

6)Yoo amma fayyina argatteetta ta'e yeroo dhugaa baatu dhalootaa hamma dhalootaatti eebba ni argatta.Efe.2:7 dubbisaa!
Namni Yesusitti amane hamma dhaloota 1000tti eebba ni argata.
Se.Ba'20:6 dubbisaa!
Attamitti fayyina argate? Karaa namaa fayyina argachuun hin dandaa'amu.
1)Namni Waaqayyoon dhiise hafuura du'aa waan qabuuf fayyuu hin danda'u
2)Namni utuu Yesusiin hin fudhatin hijii gaarii hojjetee jireenya foon isaa/bakkee geeddaruu ni danda'a, garuu jireeny hafuura /keessaa isaa geeddaruu hin danda'u.
3)Nnamni cubbuu fi seexana tokko illee mo'uu hin danda'u, garuu warrii Yesusiin amanan cubbuu fi seexana mo'aniiru, sababiin isaa Yesus humna mo'ichaa isaaniif kenneera.
4)Fayyummaan Waaqayyo biraa kennaa kennamuu dha.
Efe.2:8-9 dubbisaa!

5.Waaqayyo karaa fayyinaa nuu qopheesse.
1)Yesus nama fayyisuuf bifa namaa uffatee gara biyya lafaa dhufe.
Yoh.1:14 dubbisaa!
2)Foon kan uffatee Yesus kiristoosii dha.
Maat.1:21 dubbisaa!
3)Yesusiin yommuu fudhannu karaaisaa Waaqayyoo wajjin wal arginuu dha.
Yoh.1:12 dubbisaa!

4)Yommuu Yesus kiristoosiin fudhannu hafuurri quluqulluun gara keenya ni dhufa. Kana jechuu fayyineerra jechuu dha.
Yoh.14:16,26-27 dubbisaa!
5)Yeroo kana humna seexanaa cabsine jechuu dha.
Qol.1:13 dubbisaa!

6.Namni yoo fayye barabaraan Waaqayyoo wajjin ni jiraata.
1) Namni fayye hsfuura qulqulluu barsiisa
Yoh.14:26 dubbisaa!
2)Utuu gaargar hin kutin hamma dhuma biyya lafaatti isaa wajjin ni jiraartu.
Maat.28:20 dubbisaa!
3)hafuurri qulqulluun jireenya isaa hundumaa waan geggeessuuf.
Yoo fedha foon kenyaa duukaa bu'uu dhiifnee hafuura qulqulluu duukaa buunee Waaqayyoof abboomamne hafuurri qulqulluun nu geggeessa.
Ro.8:14 dubbisaa!
4)Deebii kadhannaa keenyaa hafuurri qulqulluun fudhatee waan nu geggeessuuf.
Yeroo kadhannu deebii ni arganna. Hafuura qulqulluu biraa humni nuuf dhufa.
Yoh.16:24 dubbisaa!
Fakkeenyaaf: walga'ii mo'ichaa.
Seexanni sobaa dha, sossobaa dhas. Seexanni dubbii sobaa sammuu keenya keessa ni kaa'a. akka nuyi hin fayyinef nu sossoba. Itti dabalees nu warra cubbuu jalqabaa irraa furamnee dhiifama argannee jireenya mo'ichaa argate sossoba. Akka nuyi Waaqayyoo wajjin hin jiraanneef nu sossoba.
Barsiisi walga'ii banamaaf kennamu salphaa dha. Barsiisa waltti fufinsaan Wangeelaaf akka jiraatan kan godhu dha.
Wangeelli jireenya keenya guutuu akka labsinuuf kan nutti kannamee dha. Kana beekuun barbaachisaa duwwaa utuu hin ta'in itti jiraachaa jirraa laata? Jennee mataa kee keenya of gaagachuun nu barbaachisa. Yesus qooda keenya nuuf du'ee cubbuuttii hurrii nu baase. Yommuu cubbuu hojjennu dhiigni Kiristoos cubbuu hundumaattii luba nu baasa. Nuyi karaa Yesus warra mo'anii dha.
Waaqayyo isaa wajjin jiraachaa sagalee isaa akka labsinuuf nutti kenne. Sagaleen isaa kunis isa sobaa diina keenya seexana akka of irraa ittifnuuf nutti kenname. Yoo lolles ni mo'anna. Sababa Yesus mo'aa ta'eef nuyis warra mo'anii dha. Galannii fi ulfinni isaaf haa ta'u.

**Boqonnaa 7**

Ati Yesus fayyisaa beekteettaa?

Yoh.14:6 dubbisaa!

Namoonni baayyeen amantiin tokkuma jedhanii ni yaadu. Amantii ofii isaaniitti yoo jabaatan nu fayyisa jedhanii amanu. Garuu amantiin hundinuu fayyummaa hin kennu. Sababiin isaa fayyummaa kan kennu Yesus duwwaa dha. Isa amanuu ga'aa dha. Amantiin kan biraan hojii harka namaa ti. Garuu namni maqaa Yesus kiristoositti amanu amantii kiristiyaanaa isa barabaraan Waaqayyoo wajjin akka jiraatan nama godhu ayyaana namaaf kennuu dha. Amantiin kun kennaa Waaqayyoo ti.

1.Namoonni fayyummaa argachuuf dogoggorri isaan godhan maal?

1)Hojii gaarii hojjechaa jiraachuun fiixaan ba'iinsa amantii ti jedhanii yaadu.

Namoonni baayyeen gara amantii isaanii deemuudhaan hojii gaarii ni hojjetu, garuu fayyina hin argatan.

Ro.3:20 dubbisaa!

2)yeroo baayyee warra deegoodhaaf horii kennuun fayyummaa dha jedhanii yaadu, garuu garaa isaatti cubbuu yaada. yaada isaaniitti ni fakkaata.

Isa.64:6 dubbisaa!

3)Namoonni Yesusiin amanuun /kiristoosiin fakkachuun amantii keessaa tokko jedhanii yaadu, garuu Yesusiin amanuun /kiristoosiin fakkachuun amantii qofaa utuu hin ta'in jireenya kan kennuu dha.

1Phe.3:18 dubbisaa!

4)Namoonni yeroo namnni dhalatu nama gaarri akka ta'u barbadu,

Se.Uu.8:21 dubbisaa!

Ro.3:10 dubbisaa!

5) Du'a booda jireenyi barabaraa fi si'ol hin jiru jedhanii yaaduu.

Lu.16:19-31 dubbisaa!

2.Namoonni kun cubbuun maal akka nama godhu hin beekan.

1)Bu'aan cubbuu garaa namaa balleessuu dha.

Er.17:9 dubbisaa!

2)Namni hafuura du'aa ta'e.

Efe.2:1 dubbisaa!

3)Namoonni hafuura hamaadhaan qabaman garba cubbuu ta'an. Cubbuun waaqa tolfamaa fi moortuudhaaf akka garba ta'an godha. Efe.2:2 dubbisaa!

4)Kufaatii keessatti akka hafan godha. (Nuyis akkuma isaanii ijoollee dheekkamsa jala turan turre.)

Efe.2:3 dubbisaa!

5)Hafuura seexanaa fi abaarsa jalatti akka hafan godha. Waaqota tolfamoo fi moortuu tajaajiluun geggeessaa seexanaa jala ta'uu dha.

Yoh.8:44 dubbisaa!

6)Warri kana utuu hin hubatin waaqa tolfamaa waaqessanii fi moortuu tajaajilan dhiphina malee fayyina utuu hin argatin gara dhumaatti gara badiisa baraabaraatti darbu.

Ro.1:21-23 dubbisaa!

7)Abarsi dhaloota 3-4tti darba.

Se.ba.20:4-5 dubbisaa!

8)Dhuma irratti gara si'olii geessa.
Mul.1:8 dubbisaa!

3.Namni hafuuraa duraandursee jireenya hafuuraa jiraachuu qaba.
1)Namni hafuuratti du'e, harka seexanaa jala gale jechuu dha.
Yoh.8:44 dubbisaa!
2)kanaaf utuu hin beekin harka seexanaan qabamee garba ta'a.
Efe.2:3 dubbisaa!
3)Garbummaa jechuun harka moortuu fi waaqa tolfamaa jala galuu jechuu dha.
Efe.2:2 dubbisaa!
4)Ogummaa hafuuraa waan hin beekneef seexana tajaajilu. Akka abboonni kee aarsaa dhi'eessanii tajaajilan utuu hin ta'in sexanni fuula fuulaan si argee si hojjeechiifachuu barbaada.
1Qo.10:20 dubbisaa!
Ro.8:2 dubbisaa!
1Qo.10:20 "warri biyya lafaa arsaa Waaqayyoof utuu hin ta'in hafuura hamaadhaaf /seexanaaf/"
Ro.8:2 sababiin isaa moorummaan hafuura jireenyaa Yesus kiristoosiin mootummaa cubbuu fi du'aa jalaa luba isin baaseera. Yoo Yesusitti amanan mootummaa seexanaa, waaqa tolfamaa waaqessuu, moortuu, cubbuu fi du'a jalaa luba ni ba'u.
5)Waaqayyoo wajjin wal arguuf dura jireenya hafuuraa jiraachuu barbaachisa.
Ro.8:1-2 dubbisaa!

4.Nuyi karaa Yesus Waaqayyo abbaa wajjin wal arguu dandeenya.
1)Yesus gadda namaatiif furmaata ni kenna.
Yesus hojii seexanaa diiguuf gara biyya lafaa dhufe.
1Yoh.3:8 dubbisaa!
2)Yesus foon uffatee kan dhufee Waaqayyoo dha.
Fil.2:6-8 dubbisaa!
3)Yesus qooda keenya du'ee nu fayyise.
Yoh.1:29 dubbisaa!
4)Yesus Kun furee cubbuu keenyaa fi abarsa keenyaa ti, cubbuu keenyaa fi abarsa keenya fudhatee eebba Abiraam nuuf kenne.
Gal.3:13-14 dubbisaa!
Eebba Abiraam.
1,Eebbifamuu tokko tokkoo namootaa
2,Maatiidhaan (abbaa, haadha, ijoollee) … eebbifamuu
3)Firootaan eebbifamuu
4)Biyya/ naannoo jiraataniin eebbfamuu
5)Biyya lafaa guutummaadhaan eebbifamuu
Yesus kennaa hafuura qulqulluu nuuf kenneera.
Yesus.
1. Cubbuu keenya hundumaa baachuudhaan furmaata kenne.
2. Eebba Abiraam kenne.

3.Hafuura qulqulluu kenne

5. kun jaalala Waaayyo nutti argisiisa.
Ro.5:8 dubbisaa!
Yoh.3:16 dubbisaa!
Karaan dhugaan, jireenyi Waaqayyoo wajjin wal nama argisiisu Yesus duwwaa dha.
1)Yesus kiristoosiin akka fayyisaa kee fi Gooftaa keetti fudhadhu.
Yoh.1:12 dubbisaa!
2)Yesusiin warri amanan badiisaa fi abarsa jalaa luba ni ba'u.
Warri Yesusiin amanan cubbuu hundumaattii furmaata argatu.
Efe.2:1-3 dubbisaa!
3)Warri Yesusiin amanan seexana, moortuu, waaqa tolfamaa waaqessuu fi carraa gadee irraa luba ba'u.
Hoj.Er.10:38 dubbisaa!
4)Warri Yesusiin amanan yoo du'an iyyuu firdii jalaa luba ba'u.
Ib.9:27 dubbisaa!
5)Warri Yesusiin amanan amma lafa jiraatanitti eebba gara fuula duraatti jireeny barabaraa fudhatu
Ga.3:13-14 dubbisaa!
Qol.1:13 dubbisaa!
Lubbuu haaraan yommuu gara walga'ii banamaa dhufu akka Yesusiin fudhatu godhi!

6. Warri Yesusiin amanan kennaa addaa ni fudhatu
1)Mucaa Waaqayyoo ta'uu humna addaa ti.
Yoh.1:12 dubbisaa!
Ro.8:14-15 dubbisaa!
2)deebii kadhannaa fudhachuun humna addaa ti.
Kadhannaan nuyi maqaa ilma Waaqayyoo Yesusiin kadhannu humna addaa ti. Nuyi Waaqayyoo wajjin jiraachuu keenya kan dhugoomsu deebii kadhannaa argachuu keenya.
Yoh.16:24 dubbisaa!
3) humna seexanaa mo'umuun mo'umsa addaa ti.
Maar.16:17 dubbisaa!
4) ergaa gargaarsaa fudhachuun humna addaa ti.
Ib.1:14 dubbisaa!
5)Jajjabeessaan hafuura qulqulluu nu wajjin jiraachuun isaa humna addaa ti.
Yoh.14:16-17 dubbisaa!
6)biyyi lafaa humna mo'ichaa fudhachuun humna addaa ti.
Maat.28:18-20 dubbisaa!

7)Mullata keenya biyya lafaatiin yoo geenye.
1)Mo'icha isa Yesus fannoo iraatti ma'e fudhannee wangeela lallabuun nu irra jira.
2)Hojii hafuura qulqulluu shaakaluu qabna. (Hoj.Er.Bo 1-Bo2)
3)karaa walga'ii banamaa mullata keenya biyya lafaatiin ga'uu ni dandeenya.

Kadhannaa: Nuyi hojii wangeelaa shaakaluu fi naannoo sanatti walga'ii banamaa baballisuuf kadhachuu qabna. Kadhannaadhaan wanti hundinuu ni danda'ama.

**Boqonnaa 8**
8.kadhannaadhaan waan hundumtuu ni danda'ama. (Fil.4:6-7)
Fil.4:6-7 dubbisaa!
Maqaa ilma Waaqayyoo Yesus kiristoosiin yoo kadanne waan kadhannu hundumaa ni arganna.
Maqaa ilma Waaqayyoo Yesusiin waan kadhannu hundumaa f deebii nuuf ni kenna. Kadhannaan furmaata rakkina hundumaa ti. Namoota naannoo isaaniif yeroo hundaa kadhanii deebii argatan ta'uu qabna.

1.attamitti yoo kadhanne deebii arganna?
1)Ijoollee Waaqayyoo taanee yoo kadhanne deebii ni arganna?
Yoh.1:12 dubbisaa!
2)Maqaa Yesuusiin yoo kadhanne deebii ni arganna.
Yoh.16:24 dubbisaa!
3)cubbuu keenyaaf gaabbinee yoo kadhanne deebii ni arganna.
Fa.66:18 dubbisaa!
4) Hamma  deebiin keeny dhufutti obsaa fi amantiidhaan yoo eegganne deebii ni arganna.
Lu.18:1-8 dubbisaa!
5)Yaada keenyaa fi sammuu keenyaaf ogummaa kennuudhaan deebisuu jalqaba.
Fil.4:6-7 dubbisaa!
Toora deebii kadhannaa
1,hafuurri qulqulluun akkaataa dinqisiisaadhaan amantii fi humna kennuudhaan ni ibsa.
Hoj.Er.1:8 dubbisaa!
2, garaarsa namaa ibsuudhaan, ogummaa ibsuudhaan rakkina hundumaaf furmaata ta'a
Hoj.Er.2:19 dubbisaa!
3, obsaan akka eegnuuf amantii kenna.
Yoh.1:6 dubbisaa!
4,ergaan gargaarsaa ni baayyata.
Ibi.11:14 dubbisaa!
Mul.8:3-5 dubbisaa!
5,Fedhii keenya guuta.
Deebii kadhannaa guddaa kenna.

2.Warri Yesusiin hin beekne waaqa tolfamaa fi moortuu ni kadhatu.
Kadhannaan keenya kan isaanii irraa maaliin adda ba'a?
1)Warri hin amanne dhagaa,muka,aduu,ji'a, fakkii fi horii ni kadhatu. Warri kun hundumtuu warra Waaqayyo uumee dha. Yommuu waaqa tolfamaa fi moortuu kadhatan seexanni dhufee isaaniif ni hojjeta. Seexanni isaan sassobee gara ibidda barabaraa fi badiisaatti isaan ni geessa.
Ro.1:21-23 dubbisaa!
2)seexanni raajii dubbachuu, afaan haaraa dubbachuu fi humna fayyisuu ni argisiisa.
Hiz.16:21 dubbisaa!
3)Garuu warri isa dhaga'anii fi hojjetan gara si'olitti ni darbatamu.
1Qo.10:20 dubbisaa!

4)Bu’aan kanaa akka hattuu fdhatamanii seexanaaf adabamanii kufuu dha.
Yoh.10:10 dubbisaa!

3.Garuu Waaqayyo karaa kadhannaa jireenyaa fi eebba nuuf kennuu ni barbaada. Macaafa qulqulluu keessaa dubbisi!
1)Eebba waan kadhanne argachuu
Yoh.14:13-14 dubbisaa!
2)Yommuu kadhannu  humna barbaannu argachuu,  yoo balbala rurrukunne nuuf banamuu arganna.
Maat.7:7-11 dubbisaa!
3)Gara  Yesuusitti yoo iyyanne humna dinqii fi eebba argachuu.
Erm.33:3 dubbisaa!
4)eebba utuu hin shakkin amananii waan kadhatan  fudhachuu.
Maat.21:22 dubbisaa!
5)Eebba rakkina tokko malee kadhataa fi galataan dhi’aannee fudhachuu.
Fil.4:6-7 dubbisaa!
6)Eebba  maqaa Yesusiin kadhannee deebii fi gammachuu fudhachuu.
Yoh.16:24 dubbisaa!

4.Namni mucaa Gooftaa ta’e, yeroo kadhatu Gooftaa wajjin dudubbata.
1)maqaa Yesusiin kadhachuun baayyee barbaachisaa dha.
Yoh.16:24 dubbisaa!
2)yoo rakkinni jiraate Waaqayyon ammas kadhachuu barbaachisa.
Yoh.14:13 dubbisaa!
3)Of argisiisuu fi irra deddeebi’uun utuu hin ta’in amantiidhaan kadhachuu barbaachisa.
Maat.6:7 dubbisaa!
4)hafuura cabbaadhaan yommuu kadhannu Waaqayyo ni gammada.
Lu.18:13 dubbisaa!
5) jaalala Waaqayyoo abboomamuun kadhachuu barbaachisa.
Lu.4:22 dubbisaa!

5.Waaqayyo deebii kadhannaa karaa sadii deebisa.
1)deebii kadhannaa dafee ni kenna.
2)wanti nuyi kadhanne yoo sirrii miti ta’e nuuf hin deebisu. Kadhannaan kun siif hin ta’u jedhee ni cufa. Tarii wanti kadhanne sun Waaqayyo irraa kan nama deebisu yoo ta’e deebii nuuf hin kennu.
3)Isa kadhanne sana kan caalu dabalee nuuf kennuudhaaf  yeroo isaa ni eega. Kana jechuun wanti nuyi kadhanne sun yeroo isaa miti yoo ta’e, yoo gara fuula duraaf ta’e yeroon isaa yommuu ga’u ni kenna jechuu dha.

6.Kadhannaa sirrii kam?
1)Yommuu kadhannu deebii akka argannu abdii fi amantiidhaan akkasumas gammachuudhaan Waaqayyotti dhi’aachuu nu barbaachisa. Waaqayyo yommuu garboota isaa waamu, kennaa kennuuf waama.

Fa.120:1-7 dubbisaa!
2)sagalee abdii qabannee kadhachuu nu barbaachisa.
Se.Lak.23:19 dubbisaa!
3)Erga kadhatee booda utuu hin mamin qodaa galataa qabatee eeggachuu qaba.
Ya.1:6 dubbisaa!
4)dura akka argate amanee jireenya galataan eeguu qaba.
Yoon.2:2-7 dubbisaa!
3)gaarummaa abdiidhaan Waaqayyoon eeggachuun
Maat.7:9-11 dubbisaa!
Kadhannaa: walga'ii banamaan naannoo kanatti akka ballatuuf, iddoo biraattis akka faca'uuf, amantoonni tajaajiltoota amanamoo gara walga'ii banamaatti akka lallabaniif erguu akka danda'an kadhachuu barbaachisa.

**Boqonnaa 9**

9.Waaqni /Gooftaan kee eenyu? (Isa.45:5-7)

Isa.45:5-7 dubbisaa!

Namoonni karaa baayyeedhaan biyya lafaa kana irra ni jiraatu. Akkasumas karaan gara Waaqayyotti geessu baayyeen akka jiran ni dubbatu. Waaqayyo allaan yoo dadhabe, Yesus jira jedhanii dubbatu. Kun gawwoomsaa seexanaa ti. Seexanni akka namni Waaqayyoo wajjin wal argu takkaa hin barbaadu. Seexanni akka nuyi Waaaqayyoo wajjin wal arginee jireenya gammachuutti hin jiraanneef gufuu baayyee nu dura ni kaa'a. seexanni sobaa waan ta'eef akka nuyi amantii sobaa duukaa buunee cubbuu hojjennee moortuu fi waaqa tolfamaa waaqeffannee akka bannuu barbaada.

1.Seexanni namoonni akka waaqeffannaa sobaa waaqeffatan sossoba.

1)Namoonni hafuura hamaa fi seexanaaf garba ta'u.

Efe.2:2 dubbisaa!

2)hawwaaf garba ta'u.

1Yoh.2:15-16 dubbisaa!

3)Mataa isaanii kufaatiitti galchu.

2Xi.3:2 dubbisaa!

4)Hafuura hamaa fi waaqa tolfamaa tajaajilu.

Se.Ba.20:4 dubbisaa!

5)hafuura hamaadhaan kan qabaman ta'u.

Efe.6:12 dubbisaa!

2.bu'aan amantii dogoggoraa rakkina keessatti kufuu dha.

1)akka Waaqayyo hin jirre dubbatameera.

Fa.53:1 dubbisaa!

2)amantii  garba ta'uu.

Maat.12:44-45 dubbisaa!

3)cubbuuf garba ta'uu.

Warri ejjan hafuura hamaadhaan hojjetu. Abbaan manaa tokko haadha manaa tokko qabaachuun irra jira, isaan garuu hadha manaa tokkoo ol ni qabaatu.

Ro.6:6 dubbisaa!

4)warra abaaramootti ni faradama.

Ib.9:27 dubbisaa!

5) Rakkinaa fi gidiraa barabaraa keessa ni bu'u.

Mul.11:8 dubbisaa!

3.amma ati kana keessaa ba'uu qabda.

1)Amma utuu hin turin dafii hidhaa seexanaa keessaa ba'i!

2Qor.6:1-2 dubbisaa!

2)yeroo itti hin kennin.

Fak.27:1 dubbisaa!

3)Yaahiwwee(Waaqayyo) inni Waaqayyo keenya, isa fudhadhaa!

Isa.45:5-6 dubbisaa!
4)Yesus Waaqayyoo wajjin kan wal nu argisiisu karaa fayyinaa ti.
Hoj.Er.4:12 dubbisaa!
Hoj.Er.16:31 dubbisaa!
Yoh.14:6 dubbisaa!

4.Waaqayyoo wajjin walii galanii jiraachuun baayyee barbaachisaa dha.
1)Waaqayyoon dura argachuu barbaachisa.
Yoh.17:3 dubbisaa!
2)Yesus kiristoosiin fayyisaa lubbuu kee, gooftaa kee gootee fudhachuu qabna
Yoh.1:12 dubbisaa!
3)yeroo Yesusitti amannu, rakkina keenya isa darbe, isa ammaa, isa gara fuula duraaf battalatti furmaata kenna.
Efe.2:5-6 dubbisaa!
4)eebba waltti fufiinsa qabu fudhataa jiraata.
Efe.2:7 dubbisaa!
5)Nuyi amma kophaa keenya miti, Yesus kiristoos nuu wajjin jira.
Ga.2:20 dubbisaa!

5.Warri Yesusiin amanan eebba keessa ni jiraatu.
1)Eebba Mucaa Waaqayyoo ta'uu keessa jiraachuu.
Yoh.1:12 dubbisaa!
2)Eebba hafuura qulqulluu wajjin jiraachuu. Kana jechuun, to'annaa hafuura qulqulluu jala jiraachuu jechuu dha.
Yoh 14:16-17 dubbisaa!
3)Eebba deebii Kadhannaa keessa jiraatu.
Yoh.16:24 dubbisaa!
4)Eebba maqaa Yesusiin humna seexanaa mo'uu keessa jiraatu.
Maat.16:18 dubbisaa!
5)Eebba ergaa gargaarsa argachuu keessa ni jiraatu.
Ib.1:14 dubbisaa!
6)Eebba dhaaltuu mootummaa Waaqaa keessa jiraatu.
Fil.3:20 dubbisaa!
7)Eebba qabeenyaa biyya lafaa keessa jiraatu.
Maat.28:18-20 dubbisaa!
8)Eebba mana mootummaa waaqayyoo keessa jiraatu.
Se.Uu.1:28 dubbisaa!
9)Eebba mana Waaqayyoo ta'uu keessa jiraatu.
Maat.16:18-20 dubbisaa!

10)Eebba eebba Abiraa fudhachuu keessa jiraatu.
1,tokkoo tokkoo namaatiin eebbifamuu

2,maatiidhaan eebbifamuu
3,firaan eebbifamuu
4,biyyaan eebbifamuu
5,addunyaan eebbifamuu
Gal.3:14 dubbisaa!

**Boqonnaa 10**

10.Mala galma ga'uu jireenyaa. (Ro.1:16-17)

Ro.1:16-17 dubbisaa!

Jireenyi galma ga'e maal fakkaata?

Namoonni hundinuu jireenya galma ga'e bira ga'uuf ni fiigu. Garuu eenyu iyyuu ofii isaatiinsaphaatti galma ga'uu kan danda'u hin jiru. Jireenya galma ga'e arguuf namoonni shaakala badii ni shaakalu. Maaliif kana godhu? Sababi isaa adeemsa isaanii keessa  Yesus hin jiru. Furmaata jireenyaa isa ta'e Yesusiin waan hin beekneef kufaatii itti ni fida.

1.Seexanni akka nuyi Yesusiin hin beekneef nu qora.

1)Seexanni sobaa fi sossobaa waan ta'eef lubbuun namaa akka duutu barbaada.

Yoh.8:44 dubbisaa!

2)Seexanni qulqullu of fakkeessuuf of ni gegeddara.

2Qor.11:14 dubbisaa!

3)Qabeenyaa baayyee nutti argisiisuun, fedha fooniibuitti mullisuu fi of jajuunuitti argisiisuun nu qora.

1Yoh.2:15-16 dubbisaa!

4)lafaadukkanaa keessa akka galluuf nu qora.

Efe.6:12 dubbisaa!

2.Gooftaan Yesus humna seexanaa fannoo irratti mo'uudhaan hojii isaa hundumaa ni diige.

1)Nu fayyise.

Qol.2:13 dubbisaa!

2)abarsa keenya fudhatee fannoo irratti nuuf fannifamee abarsa jalaa luba nu baase.

3)Humna dukkanaa balleessee luba nu baase.

Qol.2:15 dubbisaa!

4)fannoo irratti fannifamee hundumaa mo'e.

Qol.2:15 dubbisaa!

3.Yesus fannoo irratti humna du'aa cabsuun nuuf gammachuu guddaa dha. Kana jechuun wangeela jechuu dha.

1)Yesus rakkina keenyyaaf furmaata kenna.

Gal.3:14 dubbisaa!

2)Yesus Waaqayyo biraa eebba dhugaa nuuf fideera.

Gal.3:14 dubbisaa!

3)Yesus akka uyi wangeela galmaan geenyuuf jireenya nuuf kenne.

Ro.1:16 dubbisaa!

4)Sagalee kanaan walii gallee ittiin jiraachuu qabna.

Ro.10:8-10 dubbisaa!

4.Garuu seexanni akka nuyi itti hin jiraanne nu godha.

1)seexanni wangeelle lubbuu duwwaa fayyisa jedhee  odeessa.

2)seexanni wangeelli akka hojii gaarii duwwaa hojjennu nu godha jedhee soba.

3)seexanni wangeelli beekumsa duwwaa kenna jedhee namoota gowwoomsa.
4)seexanni wangeelli  tokkummaa haara'umsa duwwaa fida jedhee soba.
5)seexanni wamgeelli akka moortuu ti jedhee namoota goowwoomsa.
6)wangeela dhugaa wallaaluun jireenya irratti badiisa fida.

5.mala jireenya galmaan ga'uu
1)Waaqayyootti amanuu barbaachisa
Yoh.1:12 dubbisaa!
2)Wangeela karaa sirritti beekuun barbaachisaa dha.
Ro.1:16-17 dubbisaa!
3)Wangeelatti jiraachuu barbaachisa.
Gal.3:13-14 dubbisaa!
4)Wangeelaan biyya lafaa kana  mo'uu barbaachisa.
Maar.16:15-20 dubbisaa!

**Boqonnaa 11**

11.Wanta waldaan kiristiyaanaa sitti gammaddu hojjedhu!
(Torban 11f ibsa waldaa kiristiyaanaaf gootu beeksisuu barbaachisa.)
Waldaa kiristiyaanaa jechuun maal jechuu dha?
Hiikaan mana sagadaa dhaquu maal?
Namoonni baayyeen mana sagadaa dhaquun hojii amantii, walga'ii hawwaasaa godhanii yaadu. Garuu Waaqayyo manni sagadaa iddoo buufata Yesus jedhee dubbata. Misirroo ulfinaa jedhe ni ibsa. Waaqayyo karaa waldaa kiristiyaanaa eeba isaa amantootaaf ni kenna. Waldaan kiristiyaanaa iddoo Yesusiin itti beeksisanii dha.

Kanaaf Yesus kiristoosiin argadhu!
1,Maqaa Yesus kiristoos waamuun barbaachisa.
2,Maqaa Yesus kiristoosiin kadhachuun barbaachisa.
3)Yesus kiristoos gooftaa fayyinaa ti jedhanii dugaa ba'uu barbaachisa.
Bu'aa: Yesus kiristoos warra isa fudhataniif jireenyaa fi gammachuu ni kenna.
rakkina jireenyaaf furmaata argata.

1.waldaa kiristiyaanaa jechuu maal jechuu dha?
1)Waltti qabama namoota Waaqayyoof filatamanii ti
Efe.1:23 dubbisaa!
2)Iddoo Waaqayyo keessa jiraatuu dha.
Efe.2:22 dubbisaa!
3)iddoo bultii Waaqayyoo ti.
1Qor.3:9 dubbisaa!
4)iddoo amantoonni itti waaqeffatan.
Fa.84:1-4 dubbisaa!
5)Iddoo Waaqayyoo wajjin tokkummaan godhamuu dha.
1Phx.2:9 dubbisaa!
6)foon Yesus kiristoos jechuu dha.
Qol.1:18 dubbisaa!
7)misirroo Yesus kiristoos. Gooftaan waldaa kiristiyaanaa akka misirrootti ilaala. Waldaan kiristiyaanaa amantoota ishee kunuunsuu qabdi. Iji gooftaa yeroo hundaa waldaa kiristiyaanaa irra jira.
Maat.25:1 dubbisaa!

2.Eebbi karaa waldaa kiristiyaanaa dhufu maal?
1)Yeroo dhugaatti waldaa kirstiyaanaa keessa taatu rakkinaa keef furmaata ni argatta.
Fa.84:5-6 dubbisaa!
2)Jireenya dhugaa fi abdii ni kenniti. Waldaan kiristiyaanaa namoonni lubummaadhaan wangeela akka dhaga'anii fi akka lallaban gochuu qabdi.
Maat.11:28-30 dubbisaa!
3)Fayyina lubbuu kenniti.
Maar.16:17 dubbisaa!

